## Baafata

## Baafata

## DURSA

## ISALAAMA KEESSATTI SADARKAA SALAATAA

Salaanii:-
- utubaa Islaamati
- jihaada irraayis jihaada filatamaa dha,
- ifaa mu'uminaati.
- furtuu Jannataati

Dhugaan muslimni kamiyyuu beeku qabu salaanni utubaa Islaamaa ta'uu isaati. Salaanni Islaama keessatti daangaa Islaama fi kufrii (ajaja Rabbii diduu) addaan fooyu. Qur'aanni fi Hadiisnis dhugaa kana ifatti mul'isu.

**«Salaatota irrattiifi (keessattuu) salaata giddu-galeessa irratti eegamaa, ajajamoo ta'aatii Rabbiif dhaabadhaa»** ﴿حَافِظُوا عَلَى الصَّلَوَاتِ وَالصَّلَوٰةِ الْوُسْطَىٰ وَقُومُوا لِلَّهِ قَانِتِينَ﴾
(Al-Baqaraah:238)

**«Mu'uminoonni dhugaan hoffolan (fedha isaanii argatan). Isaan salaatasaanii keessatti (Rabbiin) sodaatan»** ﴿قد أفلح المؤمنون، الذين هم في صلاتهم خاشعون﴾
(Al-Mu'umınuun:1-2)

Rabbiin sodaachaafi gadi of-qabaa (Khushuu'i Wal Khuduu'i) kan sagadamu salaanni guutun onnee ibsa, haala namaa nisirre-essa, naamuusa qulqulluu (Rabbii) nama barsiisa, waan Rabbiif ta'uu qabanis nama hubachiisa. Salaanni sirriin dhugummaa, amantummaa, ofga'ummaa, obsa, kabajaa, qajeellummaa, wal qixxummaafi haallin gaggaarii biroo nama gonfachiisuuf humna qaba. Salaanni guutun namicha sagade Rabbiin akka sodaatu fi soba, gantummaafi hamtuu namaaf yaaduu irraa akka fagaatan nama godha.

**«Salaanni waan fokkataafi jibbamaa hunda irraa nama dhoorga, Rabbiin faarsuun wanta hundarra caala, Rabbiin waan hojjattan hundas nibeeka»** (Al-Ankabuut:45)



Salaanni bifaafi qabiyyee (ruuhii) qaba. Bifti isaa akkaataa sochii qaamaa kan isaaf heereffamee yoo ta'u, qabiyyeen (ruuhin) isaa ammoo onneen gara Rabbii qajeeluu (deebi'uu) kan mul'isu. Salaanni jimnaastikii qaamaafi ruuhiti. Ruuhin salaatan guddatti. Ilma namaa Rabbii isa uume wajjiin wanti walqunnamsiisus salaata. Salaata dhiisuun yookan dagachuun ammoo Rabbiin addaan cituudha. Rahmata Isaa irraa fagaachun ammoo galata Isaaf dhabuudha.

Salaanni sirrii ta'e dhukkuboota onnee kan adda addaatif qoricha sardamaafi qulqulleessaa yakkaati. Akka Abu Hureeyiraan (R.A) galmeessanitti Nabiyyiin (S.A.W) akkana jedhu:-«Balbala tokko tokkoo keessanii irra lagni yaa'u odoo jiraatefi namni tokko laga saniin guyyatti yeroo shan qaama isaa odoo dhiqatee xuriin isarratti nihafaa?» sahaabonnis «Xuriin homaatuu isarratti hin hafu» jechuun deebii kennan. Nabiyyichis «salaanni yeroo shaniis akkasuma -Rabbiin (SW) isaanin maaseta dhiqa.» jedhan.

Walqixxummaafi tokkumaanis salaatan akka gaaritti mul'atu. Kunis namichi waamicha (azaana) godhu «gara salaataa koottaa, gara injifannoo koottaa!» (Hayyaa alas-salaat, hayyaa alal-falaah) jechuun yeroo labsu hawaasa keessatti namoota murtaa'aniif qofa odoo hin ta'in dureessafis, hiyyeessafis, guddaafis, xiqqaafis, namoota taayitaa qabaniifi hin qabneefis hundaafuu godha.

Waamicha dhagahanii yeroo walitti qabamanis salaaticha raawwachuuf kan dhaabbatan sarara (saffii) tokko irratti. Addaan

qoodamni hin jiru. Olii-gadi aantummaan pirotokooliis hin mul'atu. Hunduu gabroota Rabbii waan ta'aniif tokkummaan Gooftaa isaanii kadhatu. Imaama tokkoon, qiblaa tokkoon, mana Rabbii keessatti tokkummaafi walqixxummaan dhugaa sababa salaatatiin mul'ata.

**«Dhugumatti masjiidonnis kan Rabbii qofa, (isaan keessatti) Rabbiin wajjiin eenyumis hin gabbarinaa.»** (Al-jinni:18)

﴿وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ أَحَدًا﴾

**«Gooftaa keessan ofgadi qabuunifi dhoksaanis kadhadhaa, waan Rabbi warra daangaa darban hin jaalanneef. »** (Al-Ai'raaf:55)

﴿ادْعُوا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ﴾

## BALAA SALAATA DHIISUU

Rabbiin (SW) salaatatti ajajeera. Utubaaf dhama Islaamaas isa godheera. Nabi Muhammadis (SAW) akkana jedhu:- «Mataan wanta hundaa Islaama. Salaanni utubaa isaati, jihaadni karaa Rabbii irratti godhamu ammoo quuxii (dalluu) islaamati.»

Ibaadawwan hunda dura kan dirqama ta'e salaata. Innis halkan Nabiyyiin gara samii bahan ture. Ee halkan kabajamaa san odoo namni walitti fidu gidduu hin jiraatin Rabbiin (SW) nabiyyicha barbaachisummaa salaatafi dirqama ta'uu isaa qajeellon isaan beeksise. Kanaaf namni salaata beekaa dhiise sadarkaa ajaja Rabbii diduu (kufrii) fi jallina ga'e yookan didaa (kaafira) ta'e jedhama. Dhugaatti namni salaatarraa fagaate Islaamarraa fagaate, Gooftaa isaa dallansiise, nabsee ofii badiif saaxila baase, hojii gaarii isaas balleesse. Ergaa Qur'aanaa kan ifa ta'e irraayis maqe.

**«Salaatas, daangawwan guyyaa lama-anifi yeerowwan halkanii eeggadhuu**

﴿وَأَقِمِ الصَّلَاةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا

**raawwadhu, waan hojiin gaariin hojii hamtuu (gadhee) haquuf, kun warra (Rabbiin) faarsaniif yaadannoodha.»** (Huud:114)

من الليل إن الحسنات يذهبن السيئات ذلك ذكرى للذاكرين﴾

**«...Dhugumatti salaanni gocha badaafi wanta jibbamu hunda irraa nama dhoorga.»** (Al-Ankabuut:45)

﴿إن الصلوة تنهى عن الفحشاء والمنكر﴾

**«Yeroo tasgabii argattan salaata heera isaa guutaa sagadaa; waan slaanni mu'uminoota irratti dirqama yeroon isaa murtaa'e ta'eef.»** (Al-Nisaa'i:103)

﴿فإذا اطمأننتم فأقيموا الصلوة إن الصلوة كانت على المؤمنين كتابا موقوتا﴾

Imaam Ahmadiifi Muslim Jaabiir ibnu Abdullaah (RA) tuqanii akka odeessanitti nabiyyiin (SAW) akkana jedhu:- «Nama tokkoofi Rabbiin diduu (kufrii) gidduu wanti addaan fooyu salaata dhiisuudha».

Imaam Ahmadiifi warri biroos sahaabaa Bureeyidaa (RA) jedhamu tuqanii akka galmeessanitti nabiyyiin (SAW) akkana jedhu:- «Nuuf isaan (kaafiroota) gidduu adda addummaan jiru salaata. Namni salaata dhiise dhugaan kafareera.»

Abdullaah ibn Umar (RA) akka odeessanitti, ergamaan Rabbii (SAW) waa'ee salaataa akka kanatti aanun ibsu, «Salaata isaa namni eege[1] ifaa, ragaafi bilisa baasaa isaaf ta'a. Namni salaata hin eegne kamillee ifaa, ragaafi bilisa baasaa hin qabaatu. Gaafa

---

[1] Salaata namni eege jechuun yeroofi sirnasaa eegee kan sagade jechuu dha.

kaafamaa (qiyaamaa) namoota akka Qaaruun, Fir'oonifi Ubayyi ibnu Kalaf wajjiin kaafama.» (Imaam Ahmadiifi Xabaraanin gabaasan)

Aayatoonni Qur'aanaafi Hadiisonni nabi Muhammad (SAW) kan olitti ibsaman hundi namni salaata dhiise hangam akka balaafi yakka irra jiru ifatti mul'isu. Addunyaa tana irrattis ta'ee aalama dhufutti sadarkaa gadi aanurra ta'uu isaanii mul'isa. Kana irraa ka'uun sahaabonni muraasafi ulamaa'onni heddu namni salaata dhiise kaafira ta'a ilaalcha jedhu qabataniiru. Muraasni isaanii ammoo dirqama ta'uu salaataa namni amaneefi garuu kashilab-bummaa irraa sagaduu dadhabe, fincilaa (faasiqa) ta'a jedhu. Warra birootif fakkeenya badaa akka hin taanes adabniifi hidhaan (hanga sagadutti) itti murtaa'uu qaba yaada jedhu qabu.

Imaamonni mazhabaa garuu namni salaata dhiise ajjeefamuu qaba kan jedhu ijjannoo cimaa fudhataniiru. Haafiiz Abdul-Aziim Al-Munzariin akka jedhanitti sahaabonni baay'eenii fi beektonni isaan booda dhufan yeroo salaataa beekaa namni dabarse kaafira akka ta'e hubachiisaniiru. Umar ibnul Khaxxaab, Abdallah ibnu Mas'uud, Abdallaah ibnu Abbaas, Mu'aaz ibnu Jabal, Jaabir ibnu Abdallaahi fi Abuudardaa'i kan jedhaman sahaabonni beekamoon (RA) kanaaf akka fakkeenyatti lakkaa'amu. Beektota sahaabaa hin ta'in gidduu ammoo Imaam Ahmad ibnu Hanbal, Ishaaq ibnu Raahwiih, Abdallaah ibnu Mubaarak, Naha'ii, Haakim ibnu Atiib, Ayyuub Saktiyaanii, Abuu Daawudiifi warri biraas keessatti argamu.[2]

﴿أفتجعل المسلمين كالمجرمين، مالكم كيف تحكمون﴾

**«Muslimoota akka warra maaseta hojjatanii waa taasifnaa? isiniif (ragaa) maaltu jiraa? Akkamitti murtii kennitu?»** (Al-Qalam:35-36)

---

[2] ("At-Targhiib Wat-Tarhiib")- Haafiz Al-Munzariin.

**«Nabseen (namni) hundi waan hojjatteen qabamti, abbootiin (warreen) mirgaa yoo hafan. (Isaan) jannatoota keessatti walgaggaafatu, waa'ee finciltootaa. Saqar (ibidda Jahannam) keessa maaltu isin galche? (jedhuun). Isaanis:- ‹warra sagadan irraa hin turre, hiyyeessota kan nyaachisnus hinturre, warra totorra'an wajjiin kan totorraanu turre, Guyyaa Murtiis kan sobsiifnu turree, hanga (yeroon) mirkanaa'e nutti dhufutti› ·jedhu. (Garuu yeroo sana) araarri araarsitootaa isaan hin fayyadu.»**

﴿كل نفس بما كسبت رهينة،
إلا أصحاب اليمين، في جنات
يتساءلون، عن المجرمين، ما
سلككم في سقر، قالوا لم نك
من المصلين، ولم نك نطعم
المسكين، وكنا نخوض مع
الخائضين، وكنا نكذب بيوم
الدين، حتى أتانا اليقين، فما تنفعهم
شفاعة الشافعين﴾

(Al-Muddassir:38-48)

Ibni Mas'uud (RA) akka odeessanitti nabiyyiin (SAW) akkana jedhu:- «Qabannaati utubaan Islaamaa sadihi -Islaamni kan hundaa'e isaan irratti, Isaan gudduu takkas namni dhiise kaafira (didaa) ta'a Dhiigni isaas halaala ta'a (ni ajjeefama). (Isaanis) Rabbiin malee gabbaramaan akka hin jirre ragaa bahuu, salaatota dirqamaa sagaduufi ji'a Ramadaanaa soomuu.»

**(Abuu Ya'ilaan gabaasan)**

Warri biroo ammoo dirqama ta'uu salaataa fudhataniit garuu sababawwan dadhabaa ta'an adda addaatin namni hin sagadne fincilaa (faasiqa) ta'a jedhu. Waan ta'eefis hanga sagadutti hawaasa irraa fooyamee hidhamuu qaba -akka fakkeenya badaa hin taane- ijjannoo jedhu qabu. Dursitoonni mazhabaa tokko tokko akka olitti ibsame nama salaata dhiise ajjeesuun dirqama jedhaniiru. Imaam Ahmad, Ishaaqifi Ibnul Mubaarak kan jedhaman namichi kan ajjeefamu ajaja Rabbii didaa (kaafira) waan ta'eefi yoo jedhan, Imaam Maalik, Shaafi'iifi hiriyyoonni

isaanii ammoo namni salaata dhiise kan ajjeeffamu didaa (kaafira) waan ta'eef odoo hin ta'in fincilaa waan ta'eef adabaaf jecha murtii kana dabarsan.[3]

Seerri Islaamaa namoota muslima ta'anii Qur'aanafi Hadiisa nabiyyii fudhatan hundaaf salaata ilaalchisee ijjannoon qabu kanuma. Akka ilaalcha beektota hedduutti namni salaata dhiise kaafira ta'a. Yookanis fincilaa (faasiqa) ta'a. Qur'aanafi Hadiisa keessatti nama salaata dhiise iddoon akkamii akka kennameef ibsineerra. Kanaaf muslimoonni gama salaatatiin ijjannoo laafaa akka hin qabanneefi salaata akka hin dhiifne waamicha godhaa mata duree kana kanumarratti raawwanna.

---

[3] ‹Biinyatal Mujtahid› Ibni Rashiidin.

# SEENSA

## HUNDEEWWAN IIMAANAA

Hundeewwan iimaanaa kan amantii Islaamaa jahatti qoodamu. Isaanis:-

((قال فأخبرني عن الإيمان قال أن تؤمن بالله، وملآئكته، وكتبه، ورسله، واليوم الآخر، وتؤمن بالقدر خيره وشره..)) رواه مسلم.

1. Tokkummaa Rabbiitti amanuu, kan hin dhalleefi hin dhalanne, akkasumas Uumaa aalamaa kan hiriyyaa hin qabne ta'uu Isaa amanuu yookan fudhachuu;

2. Hojiif waan Rabbi isaan ajajerratti ciminaan kan socho'an, ifaa irraa kan uumaman, kan hin nyaannefi hin dhugne, saala (dhiirummaafi dhalummaa) kan hin qabne uumamtoonni "malaa'ikota" jedhaman jiraachuu amanuu;

3. Rabbiin (SW) nabiyyootafi ummatoota isaanii kan yeroo adda addaa ergeef qajeelfama akka ta'u macaafota (kitaabota) kan buuse ta'uusaa amanuu;

4. Rabbiin (SW) ilmaan namaa barsiisufi daandii qajeelaa itti argisiisuuf zabana adda addaa gosa, lammiifi saboota gara garaa irraa akkasumas hawaasa addunyaa keessatti kan erge ergamtoonni (rusuloonni) heddu jiraachuu amanuufi dhugaa dubbattoota ta'uu isaaniis qeebaluu;

5. Jireenyi aalama adduniyaa kana keessatti qofa argamtee kan dhabamtu odoo hin ta'in du'a boodas jireenyi zalaalamii akka jiruufi walitti qabatti du'anii ka'uun (aakhiraan) akka jiraatu amanuu;

6. Wanti hundi kan ta'uufi raawwatamu beekumsaafi too'annaa akkasumas murtii Rabbii qofaan akka ta'e (qadaa'i fi qadaritti) amanuu dha.

## HUNDEEWWAN ISLAAMAA

Hundeewwan Islaamaa shanitti qoodamu. Isaanis:-

((..وقال يا محمد أخبرنى عن الإسلام. فقال رسول الله صلى الله عليه وسلم: (أركان) الإسلام أن تشهد أن لا إله إلا الله وأن محمدا رسـول الله، وتقيم الصلاة، وتؤتى الزكاة، وتصوم رمضان وتحج البيت إن استطعت إليه سبيلا))

رواه مسلم.

1. Rabbiin malee gooftaan biraa kan hin jirre ta'uufi nabi Muhammad ergamaa Isaa ta'uu ragaa bahuu;
2. Guyyatti yeroo shan salaata fardii sagaduu;
3. Zakaa (hirphaa dirqamaa) baasuu;
4. Waggatti ji'a tokko -ji'a Ramadaanaa- soomuu;
5. Mana Rabbii kan "Makka" jiru -Ka'ibaa- yoo danda'ame umrii keessatti al tokko dhaquufi sirna hajjii raawwachuu.

Umar (RA) akka odeessanitti:- «guyyaa tokko ergamaa Rabbii (SAW) wajjiin bakka teenyetti namichi uffata akkaan adii uffate, kan mataan isaa akkaan gurraachaa, kan malkatni imaltuu irraa hin mul'anneefi kan nu keessaa namni tokkos hin beekne dhufee jilba isaa jilba nabiyyichaatti dhaabee taa'e. Ganaa harkasaa ammoo jilba ufii irra kaa'e. "Yaa Muhammad! waa'ee Islaamaa natti himi" jedheen. Ergamaan Rabbillee (SAW) "Islaamni Rabbiin malee gooftaan biraa akka hin jirreefi Muhammad

ergamaa Isaa ta'uu ragaa bahuu, salaata yeroofi sirna isaanii eegdee sagaduu, hirphaa dirqamaa (zakaa) kennuu, ji'a Ramadaanaa soomuu, yoo danda'ame mana Rabbii dhaqanii daaw'achuudha" jechuun deebisaniif. (Gaafataanis) "dhugaa keeti" jedhe. Nutis gocha namichaa kanaan ni dinqisiifamne-ofumaa gaafatee dhugaa dubbatte jechuunii isaatif. Itti aansees "waa'ee iimaanaa natti himi" jedheen. Isaanis "Rabbitti, malaa'ik-ota Isaatti, kitaabota Isaatti, ergamtoota Isaatti, guyyaa xumuraa fi qadaratti -gaaris ta'ee badaa- amanuun iimaana jedhama" jedhaniin. "Dhugaa keeti" jedheet ammas "waa'ee ‹ihsaan› natti himi" jedheen. "Rabbiin akka waan argituutti gabbaruudha, yoo ati Isa hin arginis Inni waan si arguuf" jedhaniin. "Waa'ee yerotti (guyyaa murtii) natti himi" jedheen. "Gaafatamaan gaafataa caalaa beekumsa isii hin qabu" jedhaniin. "Tolee waa'ee malkatoota isii natti himi" jedheen. "Dubartiin gabraa gooftittii isii deetti, hiyyeeyyin kopheefi uffata hin qabne kan tiiksee turan darbii (fooqii) gugurdaa ijaaruuf yoo wal dorgoman argita" jedhaniin. Sana booda (gaafataan) ni deeme. Sana booda yeroo gabaabaa (guyyaa 3) erga turree booda Ergamaan Rabbii (SAW):- "Yaa Umar gaafataan eenyu akka ta'e beekte moo?" naan jennaan "Rabbiif ergamaa Isaatu beeka" jedheen. "Inni Jibriili, kan dhufe amantii keessan isin barsiisufi" jechuun naaf deebisan.» jedhan Umar (RA) (Muslimtu gabaase)

# KUTAA TOKKOFFAA
## SALAATAAF QOPHII DURAA

### WUDUU'A DURA

Namni tokko erga fincaan yookan sagaraa bahee booda "istinjaa"[4] gochuu qaba.

### RIGAA (SIWAAKA)

Wuduu'a odoo hingoone dura ilkaan rigaan yookan buruushii ilkaanitiin qulqulleessuun muuxannoo gaarii dha. Xuraayuu ilkaanii irraa dhukuboota dhufan hedduu dhoorkuun kan danda'amu karaa kanaan waan ta'eef. Kana malees siwaakni sunnaa nabi Muhammadi (SAW).

Aayyoo Aa'ishaan (RA) akka ibsametti ergamaan Rabbii (SAW) «rigaa ilkaanitti fayyadamuun karaa afaan ququlleessutiifi Gooftaa gammachiisuti» jedhaniiru.

(Ahmad, Daaramiifi Nasaa'iin gabaasan)

Nabi Muhammad (SAW) «ummata kiyyatti ulfaachuun isaa odoo natti dhagahamuu baatee yeroo salaataa kamillee wuduu'a dura rigaatti akka fayyadaman isaan ajaja ture» jechuun isaanii galmeeffameera.

### WUDUU'AAF YAADUU (NIYYACHUU)

Wuduu'a gochuu jalqabuun duratti isaaf yaaduun (niyyachuun) barbaachisaadha. "Niyyaan" kan godhamu onnee keessatti ta'uu qaba.

---

[4] "Istinjaan"- fincaan ykn sagaraa erga bahanii booda qaama qulqullinaa waraqaanifi bishaaniin ykn bishaan qofaan ykn waraqaa qofaan qulqulleeffachuudha.

Jechaan (dubbachaa) niyyachuu nabi Muhammad (SAW) waan hin mirkaneessiniif wuduu'a godhachuuf onnee keessatti erga yaadanii booda ‹Bismillaah› jedhaa jalqabaa. Kunis "maqaa Rabbiitin jalqaba" jechuudha.

## AKKAATAA WUDUU'AA

1. Harka lamaan hanga kiyyootti (hidhannaa sa'aatitti) iddoo gogaa tokkos odoo hin hanbifne sirritti dhiqadhaa.
2. Bishaan ganaa harka mirgaatti fudhachuun afaan keessan shafadhaa.
3. Funyaan keessan qulqulleeffadhaa- bishaan ganaa harka mirgaatti qabachuun funyaan keessaniin olharkisaa, harka bitaatin ammoo funyaan keessan qabaa deebisaa gadi dhiibaa.
4. Fuula keessan dhiqadhaa- gurra keessan tokko irraa hanga gurra lamuu, adda keessan daangaa olii irraa hanga areedatti fuula keessan irratti iddoo gogaa odoo hin hanbifne dhiqadhaa.
5. Kana booda harka lamaan (mirga dursiisuun) hanga ciqileetti oddo iddoo gogaa homaatuu hin dhiisin dhiqadhaa. (Ciqilerra xinnoo ol dabarsuun filatamaadha).
6. Mataa keessan akka kanatti aanutti haxaayaa- qubbeen keessan bishaaniin jiisaa. Ergasii adda keessanii olii jalqabdanii hanga qucee (qolomata) gahutti, ergasiis hanga adda keessan gahutti gara fuunduraa deebisuun mataa keessan harkaan haxaayaa.
7. Qubbeen mul'istuu keessan bishaaniin jiisuun gurra lamaan keessan keessa seensisaa gurra keessan qulqulleessaa. Dachaa gurraa kan alaas qulqulleessaa. Duuba gurra keessanii jalaa gara olii harkaan haxaayaa.

8. Luka lamaan keessan hanga kiyyootti (mirga dursiisuun) dhiqadhaa. Luka keessan irratti keessattuu qubbeen keessan gidduutti iddoon gogaan homaatuu hafuu dhabuu mirkaneessaa.

## Sirna Addaa Kan Wuduu'aa

Luka keessan yeroo murtaa'ef bishaan tuqsiisuu yoo hin barbaadin, dura wuduu'a guutuu godhaatii "jawuraba"[5] (khuffii) kaawwadhaa. Sana booda nama imala hin bahin yoo ta'e sa'aatii 24f yeroo wuduu'a godhattan luka irra yoo geettan gubbama harka jiidhaan haxaayuun ni ga'a. Imaltuu (nama karaa deemaa jiru) yoo taatan ammoo guyyoota sadihiif bifa kanaan fayyadamuu ni dandeettu. Yeroon murtaa'e kun erga xumuramee booda garuu wuduu'a guutuu (luka dabalatee) godhachuu qabdu. Akkasumas qaamota wuduu'af dhiqaman keessaa tokko irra madaan yoo jiraatefi qaama sana dhiquun miidhaa kan fidu yoo ta'e madichi waccuu qulqulluun hidhamee waccuu sana harka jiidhaan haxaayuun ni danda'ama.

Mughiiraa ibni Shu'ibaa akka odeessanitti «Nabiyyiin (SAW) wuduu'a erga godhatanii booda jawurabootafi kopheewwan isaanii haxaayaniiru» jedhaniiru.

(Ahmad, Tirmiiziin, Abuu Daawudiifi Ibn Maajaah gabaasan)

Nabi Muhammad (SAW) yeroo wuduu'a godhatan mataafi gurra lamaan malee qaamota biraa al tokko, lama yookan sadi deddeebisuun dhiqataniiru. Yeroo sadihii ol garuu dhiqatanii hin

---

[5] "Jawurab"- kun zabana durii kophee keessan luka irratti kan godhatamu ykn waan akka kaalsiti. Furdaafi kan salphatti bishaan hin galchine. Kaalsii laastikii furdaa fakkaataa jechuun ni danda'ama.

beekan. Mataafi gurra kan quyyifatan garuu yeroo kamillee al tokko tokko qofa.

Amri ibni Shu'eeyib abbaa isaanii, akaakayyuu isaanii tuquun nabi Muhammad (SAW) «namni kamillee wuduu'a yeroo sadihii oliif yoo deddeebisee dhiqate dogoggora raawwate, seera cabse, hamtuu (daba) hojjate.» jechuu isaanii dubbataniiru.

(Nasaa'ifi Ibni Maajaah gabaasan)

# DU'AA'II WUDUU'A BOODA GODHAMU

**Ashihadu an laa ilaaha illallaah wahdahuu laa-shariika lahuu wa ashihadu anna Muhammadan abduhuu wa rasuuluhuu.**

أشهد أن لا إله إلا الله وحده لا شريك له وأشهد أن محمدًا عبده ورسوله (مسلم)

**Hikkaa**:- «Rabbiin malee gooftaan biraa jiraachuu dhabuufi Rabbi tokkichaafi gargaaraa kan hin qabne ta'uu ni mirkaneessa. Muhammadis (SAW) gabrichaafi ergamaa Rabbii ta'uu ni mirkaneessa.» (Muslim gabaasan)

Itti fufees akkana haa jedhu:-

**Allaahumma ij'alnii minat-tawwaabiina waj'alnii minal mutaxahhiriin.**

اللهم اجعلني من التوابين واجعلني من المتطهرين (مسلم)

**Hikkaan**:- «Yaa Rabbi! warra gaabban (gara kee deebi'an) irraa nu godhi, warra qulqullaa'an irraayis nu taasisi.»

(Tirmiizin gabaasan)

# TAYAMMUMA
## (WUDUU'A GOGAA)

Bakka bishaan hin argaminitti, yookan bishaan argame dhugaatii irraa yoo hin hafin yookan ammoo bishaanin dhiqachuun fayyaa irratti yoo miidhaa kan fidu ta'e tayammuma (wuduu'a gogaa) godhachuun ni danda'ama.

**«...Yoo bishaan kan hin arganne ta'e biyyee (ashawaa) qulqulluu fudhaatii fuulaafi harkeen keessan haxaayaa. Kanaan Rabbiin rakkina keessa isin galchuu hin fedhu. Inni isin qulqulleesufi jaalala Isaas isin irratti guutuu barbaada malee. Akka Isa galateeffattaniif jecha.»**

﴿.. فَلَمْ تَجِدُوا مَاءً فَتَيَمَّمُوا صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ مِنْهُ مَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُمْ مِنْ حَرَجٍ وَلَكِنْ يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ﴾

(Al-Maa'idaah:6)

## SIRNA TAYAMMUMAA :-

A) Onnee keessatti yaadaa (niyyadhaa).

B) Maqaa Rabbiitin Jalqaba- «Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim» jedhaa.

C) Ganaa harka lamaanitiin ashawaa ykn biyyee ykn ashawaafi dikee waan ofirraa qaban (akka jidaaraa (gidgiddaa), dhagaa, kkf) dhadhayaa. Sana booda ganaa keessan lamaan gara daangatiin walitti fidaatii ganaa lamaaniin fuula keessan haxaayaa. Itti aansatiin ganaa bitaatin harka mirgaa, ganaa mirgaatin ammoo harka bitaa hanga ciqilee gahutti -haxaayaa.

D) Kadhaa (du'aa'ii) wuduu'a booda godhamu qara'uudhaan wuduu'a keessan xumuraa. **(Bukhaariifi Muslim gabaasan)**

# KUTAA LAMMAFFAA

## YEROO, BAKKA, UFFATAA FI BIFA SALAATAA

### YEROO SALAATAA

Tokko tokkoon salaataa yeroon isaa akka ga'een yookan yeroo isaaf murtaa'e keessatti raawwatamuu qaba. Guyyaa guyyaan akka sagadman dirqama kan godhaman salaata shantu jira.

**1. <u>Salaata Fajrii (Subhii)</u>:-**

Salaanni fajrii (Subhii) barraaqa (xababbara) yeroo ifnanti (fajriin) Bahaan mul'atte irraa jalqabee hanga aduun baatutti sagadama.

**2. <u>Salaata Zuhrii (Waaree)</u>:-**

Salaanni zuhrii yookan waaree yeroon isaa wayita aduun walakkaa guyyaa irraa xinnoo gara Dhihaa dabde irraa jalqabee hanga yeroo gaaddidduun waa hundaa dhaabbata waan sanaatin qixxaayutti tura. Walakkaa guyyaa aduu yoo laallu sirrii sammuu (mataa) keenyatiin mul'atti. Yeroo sana gaaddidduun keenya luka keenya jala oola. Haa ta'u malee yoo aduun gara Dhihaa dabde gaaddidduunis luka jala bahee gara Bahaatin mul'achuu jalqaba. Yeroon zuhriis wayita sanaa kaaseeti. Gara Dhihaatti dabaa deemuu aduu wajjin gaaddidduun luka keenya jalaa bahee dhaabbata (dheerinna) keenyan yoo walqixxaa'e yeroon salaata zuhrii sanarratti xumurama.

Akka Jaabir ibni Abdullaah odeessanitti:- «Mal'aak Jibriil nabi Muhammad (SAW) bira waaree booda dhufeet (zuhrii sagadi) jedheen. Ergamaan Rabbillee (SAW) ka'aniit zuhrii sagadan. Ergasii boodas mal'aak Jibriil deebi'ee waaree booda turee dhufeet ‹ka'ii asrii (salaata saafayaa) sagadi› jedheen. Sana booda

nabi Muhammad (SAW) yeroo gaaddidduun waa hundaa dheerinna wanta sanaatin qixxaa'utti salaata "asrii" sagadan. Ammas gaafa itti aanu nabi Muhammad (SAW) ka'aniit yeroo gaaddidduun waa hundaa dheerinna wanta saniitin qixxee turetti salaata zuhrii sagadan. Ergasii Jibriil deebi'ee yeroo asrii (salaata saafayaa) dhufeet (ka'ii slaata asrii sagadi) jedheen. Nabiyyiinis yeroo gaaddidduun waa hundaa dachaa dheerinna isaa turetti salaata asrii sagadan. Sana booda Jibriil guyyoota walitti aanan lamaaf dhufee nabi Muhammad (SAW) wajjiin erga sagadee booda yeroon salaata zuhriifi asrii wayitii iddoo kana lamaani ta'uu dubbate.»

(Ahmad, Nasaa'ii, Tirmiiziifi Bukhaariin gabaasan)

Kitaaboleen salaataa heddu gaaddidduun waa hundaa yoo dheerinna isaa dachaa lama ta'e yeroon salaata zuhrii kan xumuramuufi yeroon salaata asrii kan jalqabamu ta'uu mul'isu Garuu. jechi kun Hadiisa Mal'aak Jibriil guyyaa duraa dhufee gaaddidduun waa hundaa dheerinna wantichaa wajjiin yeroo walqixxaatu nabi Muhammad (SAW) salaata asrii akka sagadan gaafateefi yeroo sagadan kan ibsu hadiisa olitti odeeffameen wajji wal dhaba. Kunis dhuma yeroo salaata zuhriiti jechuudha. Yeroon isaa odoo hin geenne salaata sagaduun kan hindanda'amne ta'uu kanuma keessa odoo hin yaadachiifne hin dabarru.

**3/ <u>Salaata Asrii (Saafayaa)</u>:-**

Yeroon salaata asrii kan jalqabu gaaddidduun wanta tokko dheerinna isaa wajjiin yoo walqixa ta'u. Kan xumuramu ammoo yeroo aduun seensaaf taatu.

Salaata asrii yeroo aduun seensaaf kaloofte sagaduun kan danda'amu ta'us, salaata kan hanga yeroo saniitti duubatti harkisuun garuu haala munaafiqootaa akka ta'e nabiyyiin (SAW) addeessaniiru.

4/ **Salaata Maghriibaa (Dhihaa):-**

Yeroon salaata maghriibaa wayita aduun seente irraa jalqabee yeroo dimimmisni diimaan badu xumurama.

5/ **Salaata Ishaa'ii (Galgalaa):-**

Wayitiin salaata ishaa'ii (galgalaa) yeroo dimimmisni diimaan bade irraa jalqabee xinnoo halkan qixxee dura xumurama. Salaata kana hanga dimimmisni barraaqaa (fajriin) bahutti sagaduun danda'amus, halkan qixxee dura sagaduun garuu filatamaadha.

## YEEROWWAN SALAANNI KEESSATTI DHOORGAME

Uqbaa ibni Amri (RA) akka odeessanitti:- «Salaata akka hin sagadneefi reeffa akka hin awwaalle ergamaan Rabbii (SAW) kan nu dhoorgan yeroo sadihi. Isaanis:-

- Yeroo aduun bahuu jalqabde, hanga guutuu guututti baatutti.
- Yeroo aduun qixxee samii geette, hanga gara Dhihaa dabdutti.
- Yeroo aduun seensaaf kaloofte, hanga seentutti.»

(Muslim gabaasan)

## SALAATA IDAASAA (NAFLII) SAGADUUN YEROO KEESSATTI DHOORGAME

Akka Abuu Sa'iid Al-Khudriin (RA) gabaasanitti:- ergamaan Rabbii (SAW) «salaata fajrii booda hanga aduun baatutti yookaan salaata asrii booda hanga aduun dhiitutti (seentutti) salaanni homaatuu hin sagadamu» jechuu isaanii ibsaniiru.

(Bukhaariifi Muslim gabaasan)

Yeroo kanatti kan dhoorgame salaata naflii (dabalataa) qofa yoo ta'u salaata fardii kan nama jalaa dabre (qadaa) sagaduun ni danda'ama. Beektonni muslimaa harki caalu "qadaa" salaata

dirqamaa (fardii) yeerowwan olitti tuqamanitti (salaata asriifi fajrii booda) sagaduu hadiisa kanatti aanu ragaa godhachuun hayyamaniiru.

Nabi Muhammad (SAW) «namni slaata dagate yeroo yaadatetti sagaduu qaba» jedhaniiru.

Akka Abuu Hureeyiraan (RA) odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana yoo jedhan dhagahameera. «Erga iqaamaan godhamee booda salaata iqaamaan godhameef (kan fardii sana) malee salaanni biraa naflis ta'ee sunnaa hin sagadamu.»

(Ahmadiifi Muslim gabaasan)

## BAKKA SALAANNI ITTI SAGADAMU

Ibaadaa dalaguuf yookan salaata sagaduuf manni yookan bakki nama fayyadu "masjiida" jedhama. Akka hadiisa keessatti ibsametti dachiin hundi (qulqulluufi xahaaraa erga ta'ee) masjiida jedhama. Kana jechuun muslimni tokko masjiidan ala bakka jirutti sagaduu ni danda'a jechuu yoo ta'ellee mindaan salaata masjiida keessatti sagadamuu kan bakka biraatti sagadamu irra daran caala. Bakki salaata itti sagadamu yoo filatamu dhimmoonni kanatti aanan ilaalcha keessa galuu qabu.

**a)** Bakki filatamu qulqulluufi xahaaraa ta'uu qaba: Bakka xuraayafi qulqulluu hin ta'in fkn. kosii, bakka qalmaa fi foonaa horii irratti sagaduun dhoorgamaadha.

**b)** Bakki salaataf filatamu balaa jalaa kan dhokate ta'uu qaba. Kana jechuun namni yookan wanti isa jeequ (rabbashu) wahii yoo jiraate achirraa fagaachuu qaba jechuudha.

c) Daandii namni qaxxaamuru irratti sagaduun sochii namootaa kan dhoorgu waan ta'eef daandii muummee, karaa fi iddoo namoonni qaxxaamuranitti sagaduun dhoorgamaadha.[6]

d) Mana Rabbii (Ka'ibaa) sammuu irratti sagaduun dhoorgamaadha.

e) Awwaala irratti yookan gara awwaalaa gara galanii sagaduun dhoorgamaadha.

# UFFATA SALAATAA

**Dhiirotaaf:-**

a) Uffanni salaataa kan dhiiraa xiqqaatee qaamota handhuurafi mogolee gidduu jiran dhoksuu qaba.

b) Gateettiwwan yoo dhoksaman filatamaadha.

c) Kittaa (mudawwara) yookan uffata biraa kan handhuura irraa hanga mogolee, akkasumas gateettiwwan (gateettiwwan irra hanga mogolee) dhoksuu danda'uun sagaduun ni danda'ama. Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhu:- «Eennullee uffata baaltokkee (naxalaa) kan gateettiwwan irratti dachaafamuu hin dandeenyeen hin sagadinaa.» (Bukhaariifi Muslim gabaasan)

Ta'ullee, yoo uffatichi gateettiwwan dhoksuuf kan hin geenne ta'e xinnaatee qaamni gidduu handhuurafi mogolee jiru uwwifamuun dirqama ta'a.

---

[6] Yoo salaata jam'aan sagadamu fkn. Salaata ((Jum'aafi Iidaa)) ta'ee namni sagadu heddu ta'eefi bakki yoo dhiphate karaa irratti sagaduun ni danda'ama. Yeroo kana garuu konkolaataaleen dhaabbachuu qabu. Nama sagadu qaxxaamuruu hin qabnu.

**Dubartootaaf:-**

Uffanni yookan qamisiin dubartii fuulafi harka malee qaama isii hunda mataa irraa hanga lukaa kan dhoksu ta'uu qaba. Salaanni uffata haphii qaama namaa mul'isuun sagadame gatii hinqabu. Akkasuma uffata naffatti nama qabatee fakkii qaamaa mul'isu dhabamsiisuu barbaachisa.

# BIFA SALAATAA

## SALAATA FARDII YOOKAN DIRQAMAA

Salaanni "fardii" isa sagaduun dirqama ta'e. Namni Rabbitti (Allaahitti) amane (mu'uminni) kamillee salaatota guyyaatti alshan akka sagadaman dirqisiifame akka sagadu Rabbi isa ajajeera. Salaatota fardii shanan keessaa tokkos sagaduu dhiisuun yakka guddaa nama adabsiisu fida.

## SALAATA "NAFLII" YOOKAN DABLATAA

Salaanni "naflii" walii galatti isaan nabiyyiin (SAW) salaata fardii dura yookan duuba yeerowwan addaafi kophaa sagadan yoo ta'an isaanis salaata fedhaan raawwatamaniidha. Salaanni naflii isaan nabiyyiin (SAW) muslimoonni akka sagadan irratti muslimoota kakaasan kan dabalataati.

Salaata naflii bakka saditti qoodun ni danda'ama.

**a) Sunnatul Mu'akkadaah (Salaata Sunnaa Jabaa)**

Nabiyyiin ulfaataan (SAW) ilaalcha kan kennaniifi yeroo hunda salaata fardii dura yookan duuba kan sagadan salaatonni dabalataa "sunnatul mu'akkadaah" jedhamu.

**b) Sunnatu Gheeyirul Mu'akkadaa (Salaata Sunnaa Jabaa Hin Ta'in)**

Nabiyyiin (SAW) darbee darbee qofa kan sagadan salaatonni dabalataa "gheeyirul mu'akkadaah" jedhamanii beekamu.

**c) Salaata Naflii (Dabalataa)**

Salaanni naflii yoo sagadame mindaa (badhaasa) qaba. Yoo dhiisame garuu miidhaa (maaseta) hin qabu. Yeroo fi dandeettii mu'uminichaa irratti hundaayee wayitii barbaadame sagadamuu danda'a. Nabi Muhammad (SAW) hirdhina xixinnaa salaata fardii keessatti dhalatan akka bakka bu'uuf salaatota naflii akka sagadan muslimoota jajjabeessaniiru.

## BAAYINA RAKA'AA SALAATOTA FARDII SHANANII

**a) <u>Salaata Fajrii</u>:-**

Dura salaata sunnaa jabaa raka'aa lama, sana booda raka'aa lama salaata fardii.

**b) <u>Salaata Zuhrii</u>:-**

Dura raka'aa lama yookan afur sunnaa jabaa qaba. Ergasii salaata fardii raka'aa afur, duubarra raka'aa lama sunnaa mu'akkadaa (jabaa).

Akka ibni Umar (RA) odeessanitti:- «Ergamaa Rabbii wajjiin taanee zuhrii yoo sagadnu (nabiyyiin) fardii dura raka'aa lama, fardii booda ammoo raka'aa lama sagadeera.» jedhaniiru.

**(Bukhaariifi Muslim gabaasan)**

Zuhrii odoo hin sagadne dura sunnaa raka'aa afur sagaduun waan yeroo hunda baratame. Ta'us hadiisni olitti ibsame kan mul'su zuhrii odoo hin sagadne dura sunnaa raka'aa lama sagaduun kan danda'amu ta'uusaati.

**c) <u>Salaata Asrii</u>:-**

Dura sunnaa jabaa hin ta'in (gheeyirul mu'akkadaa) raka'aa lama yookan afur, sana booda raka'aa afur fardii. Akka sahaab Aliin (RA) odeessanitti:- «Ergamaan Rabbii (SAW) salaata asrii

dura lama lama qooduun raka'aa afur sunnaa sagadaa turan» jedhaniiru (Tirmiizii)

Akkasumas Aliin (RA) hadiisa biraa keessatti:- «Ergamaan Rabbii (SAW) salaata asrii dura sunna raka'aa lama sagadaa turan» jedhaniiru. (Abuu Daawud)

**d) Salaata Maghriibaa:-**

Dura naflii raka'aa lama' fardii raka'aa sadi, sana booda sunnaa jabaa raka'aa lama.

Abdullaah ibni Mughaffil (RA) nabiyyiin (SAW) yeroo sadi deddeebisanii «Salaata maghriibaa dura sagadaa» erga jedhanii booda «Kunis (sagaduuf) warra fedha qaban kan ilaalu» jechuu isaanii ibsaniiru. Sababaan kana jedhaniif akka namoonni sunnaa jabatti lakkaa'an hawwii waan hin qabneef ture.

(Bukhaariifi Muslim gabaasan)

**e) Salaata Ishaa'ii:-**

Fardii raka'aa afur, ergasii raka'aa lama (naflii) fi raka'aa sadii (raka'aa witrii) sagaduun salaanni muummeyyiin guyyaa raawwatamanii xumuramu.

Ibni Umar (RA) akka odeessanitti:- Ergamaan Rabbii (SAW) «witrii xumura salaata ishaa'ii keessan godhaa» jedhaniiru.

(Miishakaat)

# KUTAA SADAFFAA

## AZAANA FI IQAAMAA

### SEENAA JALQABAMA AZAANAA

Muslimoonni Makaarraa gara Madiinaa erga godaananii booda salaanni jama'aan (woliinii) bakka tokkotti yeroo hayyam-ame sagadamuu akka qabu murtaa'eera. Ta'ullee yeroo tokko tokko keessattuu yeroo hojiin baay'atu wayita salaata jama'aa garii yaadachuun isaan rakkisa ture.

Guyya gaafa tokkoo nabi Muhammad (SAW) fi sahaabonni isaanii yoo yeroon salaata tokkoo gahu waa'ee namoota gara salaata jama'aa waamuu mari'atanii turan. Mu'uminoonni gariin waamichaaf akkuma Kiristaanotaa bilbila dhageessisuu wayya yoo jedhan gariin amoo xurumbaa Yahuudotaa filatanii turan. Sahaab Umar (RA) garuu namni salaanni gahuu odessu akka ergamu yaada jedhu dhiyeessan. Kana booda ergamaan Rabbii (SAW) Bilaalin akka namoota gara salaataa waamu ramadanii turan. Ta'us malli kun quubsaa ta'ee waan hin argaminiif nabi Muhammad (SAW) waan "naaqus" jedhamu kan bilbila Kiristaanotaatin wal fakkaatutti fayyadamuuf waliigalan. Ta'us bilbila Kiristaanotaatin wal fakkaachuu isaa qalbiin isanii hin jaalanne. Filannoo garuu hin qaban ture. Kanaaf nabiyyiin (SAW) namoota gara salaataatti wamuuf akka danda'amu bilbilli akka hojjatamu ajajan. Garuu guyyama sana wanti biraa dhalate.

Abdullaah ibni Zeeyid ibni Abdi Rabbih sahaabaan jedhaman akkana jedhan:- «Rafee ture. Abjuun nama "naaquusa" harka isaatin qabate tokko argeetin "yaa gabricha Rabbii! kana natti gurgurtaa?" jedheen. Maal gochuu akka fedhe nagaafannaan namoota gara salaataa waamuuf akka itti fayyadamnu itti hime. Innis "ergasuu waan kana caalu sitti himuu?" naan jedhe. Anis

deebisee "ee natti himi" jennaanin jecha asii gadii akka jedhu na gaafate.

**Allaahu akbar, Allaahu akbar, Allaahu Akbar, Allaahu akbar. Ashahadu an laa ilaaha illallaah, Ashahadu an laa ilaaha illallaah. Ashahadu anna Muhammadan rasuulullaah, Ashahadu anna Muhammadan rasuulullaah. Hayya alas-salaah, Hayya alas-salaah. Hayya alal falaah, Hayya alal falaah. Allaahu akbar, Allaahu akbar, Laa ilaaha illallaah.**

الله.أكبر الله أكبر، الله أكبر الله أكبر، أشهد أن لا إله إلا الله، أشهد أن لا إله إلا الله، أشهد أن محمدًا رســـول الله، أشهد أن محمدًا رسول الله، حيَّ على الصلاة، حيَّ على الصلاة، حيَّ على الفلاح، حيَّ على الفـــلاح، الله أكبر الله أكبر، لا إله إلا الله.

Azaanicha olitti ibsame booda, namichi keessummaa xinnoo erga cal'isee turee booda ‹namoonni sagadan erga guutamanii walitti qabamanii booda ammoo akkana jechuu qabda› naan jedhe:-

**Allaahu Akbar, Allaahu akbar. Ashahadu an laa ilaaha illallaah. Ashahadu anna Muhammadan rasuulullaah. Hayya alas-salaah, Hayya alal falaah. Qad qaamatis-salaah, Qad qaamatis-salaah. Allaahu akbar, Allaahu akbar, Laa ilaaha illallaah.**

الله أكبر الله أكبر، أشهد أن لا إلـــه إلا الله، أشهد أن محمدا رسول الله، حى على الصلاة، حى على الفلاح، قد قامت الصلاة قد قامت الصلاة، الله أكبر الله أكبر، لا إله إلا الله.

Barii sana abjuu arge kana ergamaa Rabbiitti (SAW) yoon himu "Yoo Rabbii jedhe abjuu dhugaati. Kanaaf waan argite hunda Bilaalin erga barsiiftee booda inni waan sicaalaa sagalee qabuuf yeroo salaataf waamicha godhu haa itti fayyadamu" jedhan. Anis Bilaalin barsiisuu jalqabe. Innis salaataf waamicha (azaana) godhe. Umar ibni Al-Khaxxaab (RA) mana isaanii ta'anii

azaanicha dhageennaan kobbortaa isaanii gubbaan uffataa dhufaniit "Yaa ergamaa Rabbii Gooftaa dhugaan isin ergetti kakadhee anis waanuma (azaana) kanaan tokko ta'e arge" jedhaniin. Ergamaan Rabbillee (SAW) "*alhamdu lillaah* (faarun kan Rabbiiti)" jedhan.»

(Ahmad, Ibni Maajaah fi Tirmiiziin gabaasan)

## MU'AZZINA (AZAANA GODHAA)

Namni gara salaata jama'aa (woliinii) namoota waamu mu'azzina yookan azaana godhaa jedhama. Namni kun azaana odoo hin goone dura fuula isaa Makkaatti kan argamu gara Ka'ibaa yookan qiblaa garagalchuu qaba. Harka isaa lamaan ol kaasudhaan qubbiin muliftuu isaa qaawwa gurra isaa lamaan keessa suuqudhaan sagalee isaa ol kaasee azaana gochuu qaba. Wayita azaana godhus yeroo ***"hayya alas-salaah"*** jedhu fuula isaa gara mirgaa, yoo ***"hayya alal falaah"*** jedhu ammoo fuula isaa gara bitaa gara galchuu qaba. Nama kophaa sagaduufis yoo ta'e sagalee ol fuudhamaan azaana gochuun sunnaadha.

## JECHA GUUTUFI QABIYYEE AZAANAA

**Allaahu akbar, Allaahu akbar, Allaahu Akbar, Allaahu akbar. Ashahadu an laa ilaaha illallaah, Ashahadu an laa ilaaha illallaah. Ashahadu anna Muhammadan rasuulullaah, Ashahadu anna Muhammadan rasuulullaah. Hayya alas-salaah, Hayya alas-salaah. Hayya alal falaah, Hayya alal falaah. Allaahu akbar, Allaahu akbar, Laa ilaaha illallaah.**

الله أكبر الله أكبر، الله أكبر الله أكبر، أشهد أن لا إله إلا الله، أشهد أن لا إله إلا الله، أشهد أن محمدا رسول الله، أشهد أن محمدا رسول الله، حى على الصلاة، حى على الصلاة، حى على الفلاح، حى على الفلاح، الله أكبر الله أكبر، لا إله إلا الله.

**Hiikkaa:-**
Rabbi waan hundarra guddaadha (*veroo 4*)
Rabbiin malee gooftaan biraa akka hin jirre ragaa baha. (*veroo 2*)
Muhammad ergamaa Rabbii ta'uu ragaa baha. (*veroo 2*)
Gara salaataa koottaa. (*veroo 2*)
Gara hoffoltii koottaa. (*veroo 2*)
Rabbi waan hundarra guddaadha. (*veroo 2*)
Rabbiin malee gooftan biraa hin jiru. (*veroo 1*)

Salaata fajriitif azaanni yoo godhamu erga yeroo lamaa ***"hayya alal falaah"*** jedhamee booda jechi kanatti aanu dabalamee jedhama.

**Assalaatu kheeyirun minannawmi,** الصلاة خير من النوم،
**Assalaatu kheeyirun minannawm.** الصلاة خير من النوم.

**Hiikkaa:-**
Salaanni hirribarra ni caalti. Salaanni hirribarra ni caalti.

## AZAANA DHAGEEFFACHUU

1) Mu'uminoonni yoo azaana dhagahan cal'isanii dhageeffachuufi kutaa azaanaa tokko tokkoon akkuma mu'azzinni geessseen harkaa fuudhanii deebisanii jechuu qabu.

2) Yeroo mu'azzinni ***"hayya alas-salaah"*** fi ***"hayya alal falaah"*** jedhu garuu mu'uminoonni dhageeffattoonni:-

**Laa hawula walaa quwwata illaa billaah** لا حول ولا قوة إلا بالله

jedhanii deebisuu qabu:

**Hiikkaa:-**
"(Rabbiin (yoo ta'e) malee malliifi humni hin jiru." jechuudha.

3) Yeroo azaanni geeffame dhageeffattoonnis ta'ee mu'azzinni nabi Muhammad (SAW) irratti rahmata buusu (salaat alan nabii qara'uu) qabu.

## "SALAAT ALAN-NABII"

### AZAANA BOODA GODHAMU

**Allaahumma salli alaa Muhammadin wa alaa aali Muhammadin kamaa salleeyita alaa Ibraahiima wa alaa aali Ibraahima Innaka hamiidun majiid. Allahumma baarik alaa Muhammadin wa alaa aali Muhammadin kamaa baarakta alaa Ibraahiima wa alaa aali Ibraahiima innaka hamiidun majiid.**

اللهم صل على محمـــد وعلـــى آل
محمد كما صليت علــــى إبراهيـــم
وعلى آل إبراهيم إنك حميد مجيد.
اللهم بارك على محمـــد وعلـــى آل
محمد كما باركت علــــى إبراهيـــم
وعلى آل إبراهيم إنك حميد مجيد.

**Hiikkaa:-**
"Yaa Rabbi! akkuma nabi Ibraahimiifi (AS) warra Ibraahim (AS) irratti rahmata buufte nabi Muhammadiifi (SAW) warra nabi Muhammad (SAW) irrattis rahmata buusi, waan Ati Faarfamaa, Mootii taateef. Yaa Rabbi! akkuma nabi Ibraahimiifi (AS) warra Ibraahiim (AS) irratti barakaa goote, nabi Muhammadiifi (SAW) warra nabi Muhammad (SAW) irratti barakaa godhi, waan Ati Farfamaa, Mootii taateef."

## DU'AA'II AZAANA BOODA GODHAMU

**Allaahumma Rabba haazihid-da'iwatit-taammaa was-salaatil qaa'imah Aati Muhammadanil Wasiilata walfadiilata wab'asihu maqaaman mahmuudan allazii wa'adtah.**

اللهم رب هذه الدعوة التامـــة
والصلاة القائمـــة آت محمـــدا
الوسيلة والفضيلة وابعثه مقامـــا
محمودا الذى وعدته.

**Hiikkaa**:-
"Yaa Rabbi! gooftaa waamichatti guutuu tanaati fi salaata dhaabbattu tanaa! barakaa waamichattii tanaan (si kadhannee) nabi Muhammadiif (SAW) mirga araarsuu (guyyaa kaafamaa), (jannata keessattis) kabajaafi sadarkaa guddaa kenniif. Iddoo faarfamaa waadaa galteef irrattis ol kaasi." (Bukhaarin gabaasan)

Jaabir (RA) ergamaan Rabbii (SAW) akkana jechuu isaanii odeessaniiru:- «Namni tokko yoo azaana dhagahu:- "Yaa Rabbii gooftaa waamichattii guutuu tanaafi salaata dhaabbattu tanaa! barakaa waamichattii tanaatin nabi Muhammadiif (SAW) mirga araarsuu guyyaa kaafamaa, jannata keessattis kabajaafi sadarkaa guddaa kenniif. Iddoo faarfamaa waadaa galteef irrattis ol kaasi" kan jedhu yoo ta'e jaarsummaa kiyya argatuun isaa kan mirkanaa'e.» jedhaniiru. (Bukhaarin gabaasan)

## IQAAMAA

"Iqaamaan" waamicha salaataa kan lamuu isa yeroo salaanni fardii yookan dirqamaa jama'aan (woliin) yookan kophaa sagadamuuf ta'u namoota salaatatti kaasuuf godhamu.

## AKKAATAA DUBBIFAMAAFI QABIYYEE IQAAMAA

**Allaahu Akbar, Allaahu akbar. Ashahadu an laa ilaaha illallaah. Ashahadu anna Muhammadan rasuulullaah. Hayya alas-salaah, Hayya alal falaah. Qad qaamatis-salaah, Qad qaamatis-salaah. Allaahu akbar, Allaahu akbar. Laa ilaaha illallaah.**

الله أكبر الله أكبر، أشهد أن لا إلـــه إلا الله، أشهد أن محمدا رسول الله، حى على الصلاة، حى على الفلاح، قد قامت الصلاة قد قامت الصلاة، الله أكبر الله أكبر، لا إله إلا الله.

**Hiikkaa**:-
Rabbi waan hundaa caalaa guddaa dha. Rabbi waan hundaa caalaa guddaa dha.
Rabbiin malee gooftaan biraa jiraachuu dhabuu ragaa baha.

Muhammad ergamaa Rabbii ta'uusaaniis ragaa baha.
Gara salaataa koottaa, gara hoffoltii koottaa.
Salaanni jalqabamuufii (qophaa'aa).
Rabbi waan hundaa caalaa guddaadha, Rabbi waan hundaa caalaa guddaadhaa.
Rabbiin malee gooftaan biraa hin jiru.

Akkaataan dubbifamaafi qabiyyeen iqaamaa kun waa'ee azaanaa yeroo jalqabaatif abjuun yookan manaaman Abdullaah ibni Zeeyid ibni Abdi Rabbih (RA) arguu isaanii hadiisa odeessan keessatti kan ibsame wajjiin bifa tokkicha.

# KUTAA AFRAFFAA

## SIRNA (AKKAATAA) SAGADAA

## "SUTRAA" (DALLAA QIBLAA)

Namni tokko salaata odoo hin jalqabin dura fuundura bakka sujuuda isaa wanta tokko kaa'uu qaba. Wanti akkanaa kan godhamu bakka namichi sagadutti akka namoonni odoo hin argin işa hin qaxxaamurre akka gargaaru yoo ta'u kan fayyadus nama kophaa sagaduufi. Wanti kun "sutraa" jedhama. Namni nama sagadu fuundura qaxxaamuruu fedhe jidduu namicha sagaduutifi sutraatin qaxxaamuruu hin qabu.

Nama jama'aan sagaduuf imaamni akka sutraatti waan fayyaduuf sutraa biraa gochuun hin barbaachisu. Haa ta'u malee, imaamtichi mataa isaatiif fuundura isaatti sutraa godhachuu qaba. Imaamaf sutraa kan barbaachisu ala dirree irratti yoo sagade uf dalla'uuf kan itti fayyadamu malee masjiida keessatti barbaachisni isaa baay'ee miti.

## QIBLAA (JIHAA SALAATAA)

Namni muslimaa kan addunyaa tana keessatti biyya kamillee jiraatu yeroo sagadu fuula isaa gara ka'ibaa garagalchuu qaba. Ka'ibaan biyya Su'udii Arabiyaa keessa (Makkatti) kan argamu masjiida ulfina qabaata adha. Yeroo salaanni sagadamu fuula gara qiblaa (gara ka'ibaa) garagalchuun sirnoota sagadaa kan daran barbaachisan keessaa isa tokko. Ta'us yoo namichi iddoo jihaa qiblaa beekuuf hin dandeessifne kan akka barahaa, bosonaa, magaalaa fi ganda guddaa hin beekne keessa ta'ee jihaan isaaf hin galle hanga danda'ameen namoota gaafachuun yoo ta'uu baate

garuu jihaa qiblaa ni ta'a jedhee yaadetti garagalee yoo sagade Rabbiin salaatasaa ni qeebala.

Fakkeennaf doonii, baabura yookan roophilaa, wkf... keessatti odoo sagadaa jirtan jihaa isin jalaa yoo jijjiire rakkina hin fidu.

**Hubachiisa**:-

Yeroo ammaa koompaasin jihaa qiblaa agarsiisu hojjatameera. Iddoo hin beekamneefi yeroo roophilaan deemtan koompaasii qabachuun faayidaa qaba.

## NIYYACHUU (NIYYAA)

Namni sagadu erga fuula isaa gara qiblaa garagalchee booda salaata sagaduuf niyyachuu (onneen yaaduu) qaba. Niyyaan onneen waan ta'eef namni sagadu fardii, salaata dabalataa, sunnaa jabaafi kkf... keessaa kam akka sagaduu fedhe onneen niyyachuu qaba. Yeroo niyyatan sagalee hanga dhagahamutti olfuudhanii niyyaa dhageessisuu hin qabanu.

## TAKBIIRATAT-TAHRIIM

Namni sagadu erga niyyatee booda salaaticha jalqabuuf *"Allaahu Akkbar"* jechuu qaba. (kana jechuun 'Rabbi waan hundaa caalaa guddaa dha' jechuudha.) Yeroo kana harkasaa lamaan hanga gateettii ykn hanga gurrasaa qubbeen isaa addaan baasee ol kaasuu qaba. Sana booda harkasaa lamaan deebisee dachaafachuun harka mirgaa bitaa irra kaa'un laphee (qoma) isaa irra (yookan qomasaa jala garaa olitti) qabachuu qaba. *"Allaahu akbar"* iin jalqabaa kun *"takbiiratat-tahriim"* jedhama. Sababiin isaas erga takbiiratat-tahriim godhamee (jedhamee) booda salaaticha malee gochi, dubbiifi sochiin biraa kamillee kan dhoorgame waan ta'eefi. Sagadaan salaatasaa jalqabee hanga

geessutti ijjisaa kan laaluu qabu bakka addisaa boqatu (bakka sujuudaa) qofa ta'a.[7]



Takbiiratat-tahriim (takbiiraa jalqaba salaataa)



Akkaataa uffata dubartii

## HARKA DACHAASANII BOQACHIISUU

Erga *"takbiiratat-tahriim"* jedhamee booda harki dachaafamee eessa boqatuu qaba? Namoonni tokku tokko harkasaanii

---

[7] Namoonni tokko tokko yeroo sagadan ijasaanii bakka addisaanii boqatu hin ilaalchisanu. Ijasaanitiin naanna'asaanii hunda waliin gahu. Warri bitaaf mirga gaarrifatanis jiru. Kun sodaa Rabbiitifi walitti qabamuu onnee kan salaata keessatti argamuu qaban waan dadhabsiisuuf hafuu qaba. (hiikaa).

dachaasanii handhuuraa ol, warri biraa ammoo qoma isaanitii gadi boqachiisu. Ta'us nabi Muhammad (SAW) harkasaanii qoma irra boqachiisaa akka turan kan ibsan hadiisotiin jiru. Isaanis:-

Sahaaban Hulbux Xaa'ii jedhaman (RA):- «ani nabiyyiin (SAW) salaata keessatti (ganaa) harkasaanii mirga duuba harkasaanii bitaa irra kaa'udhaan qomasaanii irratti yoo boqachiisan argeera» jedhaniiru. (Ahmadiifi Tirmiiziin gabaasan)

Akka Waa'il ibni Hujur (RA). odeessanitti ammoo:- «Nabi Muhammad (SAW) wajjiin yoo sagadu isaanis harkasaanii mirgaa kan bitaa irratti dachaasun (lamaanuu) qomasaanii irra boqachiisaniiru» jedhaniiru.

(Ibni Khuzeeyimaa, Abuu Daa'wudiifi Muslim gabaasan)



Yeroo dhaabbatanii "faatihaa" fi "suuraa biraa" qara'an akkaataa ijjannaa

Beektonni (fiqhii) tokko tokko harkasaanii handhuuraa oliifi qomaa gadi boqachiisaa akka turan gabaasonni ibsan kan biraas nijiru. Salaata keessatti harka bakka lamaan kana keessaa tokko irra boqachiisun sirrii dha. Ta'us hadiisota sirrii (sahiiha) olitti

ibsamaniin kan addeeffame muuxannoo nabi Muhammad (SAW) bu'uureffachuun harka qoma irra boqachiifachuun filatamaadha.

## DU'AA'II SEENSAA

Nabi Muhammad (SAW) faatihaa dura kan qara'aa turan du'aa'ii hedduutu jira. Isaan keessaa lama ni ibsina.

**Allaahumma baa'id beeyinii wabeeyina khaxaayaaya kamaa baa'adta beeyinal mashriqi wal maghribi. Allaahumma naqqinii min khaxaayaaya kamaa yunaqqaa sawbul abiyadu minad-danasi. Allaahummaa ighsilnii min khaxaayaaya bil maa'i was-salji wal baradi.**

اللّٰهُمَّ بَاعِد بَينِي وبَينَ خطَايَاى كَمَا بَاعَدتَ بَينَ المَشرِقِ وَالمَغرِبِ. اللّٰهُمَّ نَقِّنِي مِن خَطَايَاى كَمَا يُنَقَّى الثَّوبُ الأَبيَضُ مِنَ الدَّنَسِ اللّٰهُمَّ اغسِلنِي مِن خَطَايَايَ بِالمَاءِ وَالثَّلجِ وَالبَرَدِ.
(بخارى، مسلم)

**Hiikkaa:-**
"Yaa Rabbi! akka Bahaafi Dhiha addaan fageessitetti anaafi balleessaa (maaseta) kiyyas addaan fageessi. Yaa Rabbi! akkuma waccuun adiin yoo miicamu xurii irraa qulqullaa'u anas maaseta kiyya irraa na qulqulleessi. Yaa Rabbi! maaseta irraa bishaanin, fixeensafi hancabbiin na dhiqi." **(Bukhaari fi Muslim galmeessan)**

Sagadaan tokko du'aa'ii olitti ibsame qara'uu yoo dadhabe kan kanatti aanu qara'uu ni danda'a.

**Subhaanaka Allaahumma wa bihamdika watabaaraka ismuka wata'aalaa jadduka walaa ilaaha gheeyiruka.**

سُبحَانَكَ اللّٰهُمَّ وبِحَمدِكَ وَتَبَارَكَ اسمُكَ وَتَعَالَى جَدُّكَ وَلاَ إِلَهَ غَيرُكَ.

**Hiikkaa:-**
"Yaa Rabbi! qulqullinaafi faarun hundi keeti. Maqaan keetis ulfaate, mootummaan keetis ol ta'e, si malee gooftaan haqaa kan biraa hin jiru, siin ala kan biraa gabbaruunis faayidaa hinqabu."

Sagadaan tokko (faatihaa dura) du'aa'iwwan olitti ibsaman lamaanuu yeroo tokko, yookan lamaan keessaa tokko qofa yookan du'aa'iwwan biraa kan nabi Muhammad (SAW) qara'an gidduu du'aa'ii tokko qara'uu ni danda'a.

Duaa'iwwan kun *"du'aa'ul istiftaah"* yookan du'aa'ii seensa (jalqaba) salaataa jedhamu. Du'aa'ul istiftaah kan qara'amu seensa salaataa kan "raka'aa" duraa keessatti qofa ta'uu qaba.

## TA'AWWUZA (MAGANFANNAA)

Du'aa'ul istiftaahitti aansee sagadaan akkana jechuu qaba.

**A'uuzu billaahi minasheeyixaanir-rajiim.** أعوذ بالله من الشيطان الرجيم

**Hiikkaa:-**
"Sheeyixaana abaarame jalaa Rabbitti maganfadha."

Kun rakaa'aa jalqabaa keessatti qofa qara'amuu qaba.

## TASMIYAAH (MAQAA RABBIITIN JALQABUU)

Kanatti aansee sagadaan waan asii gadiit qara'a.

**Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim.** بسم الله الرحمن الرحيم.

**Hiikkaa:-**
"Maqaa Rabbii ni'imaa gugurdaafi xixinnaalleen nama qananiisutiin (jalqaba)"

Kun ammoo raka'aa hunda keessatti suuraa faatihaa (baniinsaa) dura qara'amuu qaba.

## SUURATUL FAATIHAA (SUURAA BANIISAA)

Itti aansee sagadaan suuratul faatihaa qara'uu qaba.

Kunis akka kanatti aanu:-

**Alhamdu lillaahi Rabbil Aalamiin Ar-Rahmaanir-Rahiim, Maaliki yowmid-diin, Iyyaaka na'abudu wa'iyyaaka nasta'iin, Ihidinas-siraaxal mustaqiim, Siraaxal-laziina an'amta aleeyihim gheeyiril maghiduubi aleeyihim walad-du'aalliin. Aamiin.**

الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ . الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ .
مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ . إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ . اهْدِنَا
الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ . صِرَاطَ الَّذِينَ أَنْعَمْتَ
عَلَيْهِمْ غَيْرِ الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّالِّينَ
آمِين .

**Hiikkaa:-**

"Faaruun kan Rabbiiti. Gooftaa aalama hundaa kan ta'e. Isa ni'imaa gugurdaafi xixinnaan nama qananiisu. Mootii guyyaa murtii. Siqofa gabbarra, Siqofatti gargaarsifannas. Daandii qajeelaa nu garsiisi. Daandii warra itti hin dallaniniifi warra hin jallatini irratti qananiiste". "Aamiin" (nurraa qeebali.)

Faatihaa qara'uun dirqama. Waan nabi Muhammad (SAW) salaanni faatihaa odoo hin qara'amin sagadame hundi fudhatama kan hin qabne ta'uu isaa dubbataniif.

Ubaadaa ibni Saamit (RA), ergamaan Rabbii (SAW) akkana jechuu isaanii galmeessaniiru:- «Salaanni odoo faatihaan hin qara'amin sagadame fudhatama hin qabu.»
(Hayyonni hadiisaa jahan gabaasan)

Hadiisa Abuu Hureeyiraan (RA) gabaasan keessatti ergamaan Rabbii (SAW):- «Namni salaata yoo sagadu "ummul-qur'aan" (haadhoo qur'aanaa) yookan maqaa biraatin "faatihatal kitaab" (bantuu kitaabaa) hin qara'in salaanni isaa hirdhuu ta'a, hurdhuu ta'a, hirdhuu ta'a (al sadi), kanaaf salaanni isaa guutuu miti.» jechuun akka dubbatan ibsameera.
(Bukhaariin, Muslimiifi Ahmad gabaasaniiru)

Akka Abuu Hureeyiraan (RA) odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhaniiru:- «sagadaan suuratul faatihaa yoo hin qara'in salaannisaa gatii hin qabaatu.»

(Ibni Khuzeeyimaan, Ibni Hibbaanifi Ahmad gabaasaniiru)

Hadiisota olitti tuqaman irraa kan hubannu tokko tokkoo raka'aa salaata hundaa keessatti suuratul faatihaa qara'uun dirqama ta'uu isaati.

## IMAAMA DUUBAN SUURATUL FAATIHAA QARA'UU

Namoonni tokko tokko yeroo jama'aan sagadan suuratul faatihaa qara'uu qabaachuu yookan qabaachuu dhabuu irratti baay'ee isaan rakkisa. Ta'ullee hadiisni kanatti aanu waa'ee kana sirritti kan ibsu waan ta'eef dhimma kanarratti rakkatuu hin qabani.

Ubaadaa ibni Saamit (RA) akkana jedhu:- «Nabiyyicha (SAW) booda hiriirree salaata fajrii (subhii) sagadaa turre. Isaanis qur'aana irraa aayata cinaa qara'an. Garuu qaraatin isaan dhibee ture. Erga salaata geessanii booda "Sila isin imaama keessan duuban yoo sagaddan ni qaraatuu?" jedhanii nu gaafatan. Nutis "eeyyen, yaa ergamaa Rabbii" jenneen. Sana booda ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan:- "Yoo imaama duuban sagaddan faatihatul kitaab malee waan biraa hin qara'inaa. Waan nama salaata isaa keessatti isa (faatihaa) hin qara'in salaanni isaa gatii hin qabneef."»

(Abuu Daawudiifi Tirmiiziin gabaasan)

Akka Abuu Hureeyiraan (RA) odeessanittis, Ergamaan Rabbii (SAW) Akkana jedhaniiru:- «Namni tokko ummul kitaabin odoo hin qara'in yoo sagade salaanni isaa hirdhuudha, salaanni isaa hirdhuudha, salaanni isaa hirdhuudha; Kanaaf salaata guutuu miti.»

Abuu Hureeyiraan (RA) gama isaanitiin «imaama boodan yoo sagadnu hoo maal gochuu qabna?» jedhamanii (namoota biraatin) gaafatamnaan «sagalee oddoo hin dhageessisne qara'aa...» jechuun deebii kennaniiru. (Muslim gabaasaniiru)

## AAMIIN JECHUU

Namni tokko suuratul faatihaa qara'ee yoo geesse *"aamiin"* jechuun *"sunnaa"* dha. Namichi kophaa isaa sagadu faatihaa qara'ee yoo geesse sagaleesaa odoo hin dhageessisne «aamiin» jechuu qaba. Jama'aan kan sagadu yoo ta'e ammoo imaamtichi faatihaa qara'ee jecha dhumaa akkuma afaanii baafateen sagalee ol-fuudhameen "aamiin" yoo jedhame sagaleen jama'aa hundaa bakka tokkotti sirritti dhagahamuu qaba. Yoo imaamni faatihaa geesse hanga "aamiin" jedhamutti yeroo hafuura baafannaa gahuuf cal'isanii turuun barbaachisaa dha. (Jecha hiikaa)

Nu'eeyim Almujammir yoo dubbatan:- «Abuu Hureeyiraa (RA) duuban yoo sagadu "Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim" erga jedhanii booda suuratul faatihaa qara'aniiru. Ergasii suuratul faatihaa "waladdu'aalliin" jedhanii xumurraan "aamiin" jedhaniiru. Namoonni duuban sagadanis wajjumaan "aamiin" jedhan.» (Bukhaariin gabaasan)

Sahaabiin Axaa'i jedhaman:- «Sahaabonni 200 nabiyyii (SAW) wajjiin masjiida keessatti odoo sagadan arge. Ergasii imaamni "waladdu'aalliin" jennaan isaanis "aamiin" yoo jedhaniifi sagaleen isaanis bakka tokkotti yoo qillisu dhagaheera» jedhaniiru.

## SUURAA FAATIHAA DUUBAN QARA'AMU

Sagadaan tokko raka'aawwan duraa lamaan salaata fardii keessatti erga fatiihaa qara'ee geessee booda suuraa yookan aayata qur'aanaa kan biraa yoo qara'e filatamaadha, waan sunnaa ta'eef. Sagadaan rukuu'a tokko keessatti suuraa tokko yookan

sanaa ol qara'uu ni danda'a. Namni haara'a salaata jalqabu suurawwan gaggabaabdota kanatti aanan gidduu kan laafef qara'uu ni danda'a.

## A. Suuratul Ikhilaas (Suura Qulqullinaa)

***"Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim."***

**"Qul huwallaahu ahad, Allaahus-samad, lam yalid, walam yuulad, walam yakun lahuu kufuwan ahad."**

بِسۡمِ اللهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ

قُلۡ هُوَ اللّٰهُ اَحَدٌ . اَللّٰهُ الصَّمَدُ . لَمۡ يَلِدۡ .
وَلَمۡ يُوۡلَدۡ . وَلَمۡ يَكُنۡ لَّهٗ كُفُوًا اَحَدٌ .

**Hiikkaa:-**

"Maqaa Rabbii ni'imaa Gugurdaafi xixinnaan nama qananiisutiin (jalqaba)."

"Inni Rabbii tokkicha, Rabbi irkoo hundaati. Hin dhalle, hin dhalannes. Inni hiriyyaa (fakkaataa) tokkos hin qabu, jedhi."

## B. Suuratul Falaq (Suuraa Bariisaa)

***"Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim"***

**"Qul A'uuzu birabbil falaqi, min sharri maa khalaqa, wamin sharri ghaasiqin izaa waqab, wamin sharrin-naffaasaati fil uqadi, wamin-sharri haasidin izaa hasad."**

بِسۡمِ اللهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ

قُلۡ اَعُوۡذُ بِرَبِّ الۡفَلَقِ . مِنۡ شَرِّ مَا خَلَقَ . وَمِنۡ
شَرِّ غَاسِقٍ اِذَا وَقَبَ . وَمِنۡ شَرِّ النَّفّٰثٰتِ
فِى الۡعُقَدِ . وَمِنۡ شَرِّ حَاسِدٍ اِذَا حَسَدَ .

**Hiikkaa:-**

"Maqaa Rabbii ni'imaa gugurdaafi Xixinnaan nama qananiisutiin (jalqaba)."

"(Rabbii) Gootaa Bariisaa (ta'e)tti maganfadhaa, Hamtuu (Inni) uume hunda irraa, Hamtuu halkanii irraayis yeroo dukkanaaye, Hamtuu dubartoota (mortuu) jibrii guduunfamterratti tuftuu irrallee, Hamtuu hinaaftuu irrallee yeroo natti hinaafan (ni maganfadha) jedhi."

## C. Suuratun-Naas (Suuraa Namootaa)

*"Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim"*
**"Qul a'uuzu birabbin-naasi, Malikin-naasi. Ilaahin-naasi, Min-sharril waswaasil khannaasi, Allazii yuwawisu fiisuduurin-naasi, minal jinnati wannaas."**

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ.
قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ، مَلِكِ النَّاسِ، إِلَهِ النَّاسِ،
مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ، الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي
صُدُورِ النَّاسِ، مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ.

**Hiikkaa**

"maqaa Rabbii ni'imaa Gugurdaafi Xixinnaan nama qananiisutiin (jalqaba)."

"Gooftaa namootatti maganfadha, Mootii namoota hundaa kan ta'etti, Gabbaramaa (Ilaahii) namoota hundaa kan ta'etti, hamtuu (sheeyixaana) hasaasaa kan mul'atee dhabamu irraa. Isa onnee namootaa keessatti hasaasu (wasawwasu) kan jinnootafi namoota irraa ta'e irraa maganfadha, jedhi."

# RUKUU'A (GADI JECHUU)

Sirna salaata isaa itti fufuun sagadaan harka lamaan isaa ceekuu isatti qixxeessun ganaa harkasaa gara fuundurasaa laalchisee hanga gurra isaatti ol kaasun *«Allaahu Akbar»* haa jedhu. Ergasii gadi haa jedhu. Yeroo kana qubbeen isaa addaan baasee ganaa isaa jilbasaa irra kaa'uu qaba. Haala kanaan rukuu'af gadi jedhee ija isaatin bakkee sujuudaa laalaa afaanin xinaatee hima kanatti aanu al sadi jechuu qaba. Innis:-

**Subhaana Rabbiyal Aziim** سبحان ربى العظيم

**Hiikkaa:-**

"Gooftaan kiyya kan hundaa caalaa Guddaa ta'e qulqullaa'e"



Rukuu'a

Sagadaan rukuu'a keessattı kanuma olitti ibsame kana deddeebisee qara'uu danda'a.

## DU'AA'IWWAN RUKUU'AA

Aayyoo Aa'ishaan (RA) ergamaan Rabbii (SAW) yeroo heddu rukuu'a fi sujuuda yoo godhan du'aa'ii kanatti aanu akka qara'an dubbataniiru:-

**Subhbaanaka Allaahumma Rabbanaa wabihamdika Allaahumma ighfirlii.** سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي. (بخارى، مسلم)

**Hi'kkaa**

"Yaa Gooftaa keenya! qulqullinniifi faarunis siif haa ta'u, yaa Rabbii naaf dhiisi."
(Bukhaarifi Muslim gabaasan)

Aliin (RA) ergamaan Rabbii (SAW) du'aa'ii kanatti aanu rukuu'a keessatti qara'aa akka turan ibsaniiru.

**Allaahumma laka raka'atu wabika aamantu, walaka aslamtu Anta Rabbii, Khasha'a sam'ii, wa basarii, wa azamii, wa asabii, wa mastaqallat bihii qadamayya Lillaahi Rabbil aalamiina.**

اللّٰهُمَّ لَكَ رَكَعْتُ وَبِكَ آمَنْتُ وَلَكَ أَسْلَمْتُ أَنْتَ رَبِّي خَشَعَ سَمْعِي وَبَصَرِي وَعَظْمِي وَعَصَبِي وَمَااسْتَقَلَّتْ بِهِ قَدَمِيَّ لله رَبِّ العَالَمِينَ. (أحمد)

**<u>Hiikkaa</u>**

"Yaa Rabbi! siif gadi jedha (rukuu'a godha). Sitti amanees jira. Siif tole jechuun harka kiyyas sitti kennadheera. Ati Gooftaa kiyya. Gurrikoo, ijjikoo, (sammuun) lafeen koo, ribuun koo fi waliigalatti qaamni luyiti kiyya baadhate hundi sima sodaan Siihii, Rabbii Gooftaa aalamaatiif, ajajamaafi bitamaadha."

**(Ahmad, Muslim, Abuu Daawudiifi warri biroos gabaasan)**

Rukuu'afi sujuuda sirritti raawwachuu ilaalchisee hadiisonni kanatti aanan galmeeffamaniiru.

Abii Sa'id Al-khudriin (RA) akka odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhu:- «Yeroo rukuu'afi sujuuda godhu odoo duugda isaa hin dhommooqsin qajeelchee gadi jechuun nama hin sararsin Rabbi salaata isaa homaattuu hin lakkaa'u.»

**(Ibni Hibbaanifi Xabaraaniin gabaasaniiru)**

Akka Abii Qataadaan (RA) odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhaniiru:- «Hattuun akkaan badaa isa salaata ufii hatu.» Ergasii sahaabonni «Namni tokko akkamitti salaata ufii hatuu danda'a?» jechuun nabiyyicha gaafatan. Isaanis (SAW) «rukuu'afi sujuuda yoo godhu duugdasaa odoo hin qajeelchine yoo hafu» jechuun deebisaniiru.

**(Ahmad, Xabaraanii, Ibni Khuzeeyimaafi Haakim gabaasan)**

Hadiisonni kun kan mirkaneessan rukuu'afi sujuudni dirqamatti tasgabbiidhaan, suutafi sirritti raawwatamuu akka qabaniifi kun yoo hin ta'in garuu salaatichi hirdhuu akka ta'uu dha.

## Akkaataa Ijjannoo Rukuu'a Boodaa

Raawwii rukuu'a sirrii ta'ee booda sagadaan tokko kan kanatti aanu qara'aa rukuu'a irraa ol jechuu qaba.

**Sami'allaahu liman hamidah. Rabbanaa lakal hamdu** سمع الله لمن حمده. ربنا لك الحمد

**Hiikkaa**

"Rabbi dhugatti nama isa faarfatu ni dhagaha. Yaa Gooftaa keenya! faarun (hundi) siif haa ta'u."

Akkana jechaa yoo ol jedhu harkasaa hanga gurraatti ol kaasuu qaba. Ergasii dafee harka gadi lakkisuun qaama walitti dacha'ee ture deebisee qajeelchuun sirritti ol jedhee dhaabbachuu qaba.[8]

## Du'aa'iwwan Yoo Rukuu'arraa Ka'an Godhaman

Akka Abii Sa'iid Al-Khudriin (RA) odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) *"Sami'allaahu liman hamidah"* erga jedhanii booda kan kanatti aanu qara'aa turan (garuu dirqamaa miti).

---

[8] Namoonni tokko tokko sagadaan rukuu'a yoo bu'uufi rukuu'a irraa yoo ol deebi'us yoo harka ol fuudhu itti aaru. Ta'us nabi Muhammad (SAW) yeroo salaata jalqaban, rukuu'a duraafi boodas, akkasumas yeroo raka'aa sadaffaatif ol ka'an harkasaanii kaasaa akka turan Bukhaariin, Muslimiifi warri birallee galmeessaniiru. Gara 400 kan shallagaman sahaabonni nabi Muhammad (SAW) muuxannoma nabi Muhammad (SAW) kana ibsaniiru. Waan ta'eef harka kaasun sunnaa ta'uu isaatif shakkiin hin jiru. Namni kana hojjatus nama hin hojjanne caalaa mindaa argata. Ta'us garuu gochichi hadiisota keessatti kan galmaa'e ta'us salaanni nama harka ol hinfuunees fudhatamaa ta'uusaa beektonni sagalee tokkoon itti waliigalaniiru.

| | |
|---|---|
| **Allaahumma Rabbanaa lakal hamdu mil'as-samaawaati wamil'al ardi wamil'a maa shi'ita min sheeyi'in ba'adu. Ahlas-sanaa'i walmajdi ahaqqu maaqaalal abdu, wakullunaa laka abdun. Allaahumma laa maani'a limaa a'ixeeyita walaa mu'ixiya limaa mana'ata walaa yanfa'u zal jaddi minkal jaddu.** | اللهم ربنا لك الحمد ملأ السموات وملأ الأرض وملأ ما شئت من شيء بعد أهل الثناء والمجد أحق ما قـــال العبد وكلنا لك عبد، اللهم لا مـــانع لما أعطيت ولا معطي لما منعت ولا ينفع ذاالجد منك الجد. |

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! faaruun (hundi) siif haa ta'u. Faaruun samiiwwaniifi dachiiwwan guutee, ergasis faaruun waan ati feete hunda guute. Abbaan faaruufi mootummaa dhuunfate waan gabrichi jedhus haqa godhata, nuti hunduu gabroota Keeti. Yaa Rabbi! nama ati kenniteefif kan dhoorgatu hinjiru, nama ati dhoorgatte namni kennuuf hin jiru. Kabajaan gosummaafi beekamummaa yoo sibiraa ta'e malee homaa nama hin fayyadu."[9]

**(Muslim, Ahmadiifi Abuu Daawud gabaasan)**



Akkaataa rukuu'aa yoo ol jedhan (i'itidaala) itti dhaabbatan.

[9] Du'aa'ii kana qomatti qabachuun (haffazuun) dirqamaa miti.

# SUJUUDA (ADDA LAFAAN TUQUU) JALQABAA

Sujuuda jechuun sirna adda dachiin tuquuti. Sagadaan itti fufuun *"Allaahu akbar"* jechuun gara sujuudaa bu'a. Yeroo sujuuda goonu qaamoleen nafa keenyaa torba dirqamatti dachii tuquu qabu:-

a) addafi qarree funyaanii,
b) ganaa harka lamaanii,
c) kurree jilba lamaanii,
d) qubbiin luka lamaanii gara keessatiin.



Akkaataan sujuudaa maddiin yoo laalamu

Sagadaan odoo addi isaa dachiirra jiru kan kanatti aanu jedhuu qaba. (xinnaatee al sadi)

**Subhaana Rabbiyal A'ilaa** سبحان ربي الأعلى

**Hiikkaa**

"Gooftaan kiyya kan hundaa ol ta'e qulqullaaye".

## DU'AA'IWWAN SUJUUDAA

Sagadaan tokko sujuuda irratti du'aa'iwwan inni qara'uu qabu jiru. Isaan kanatti aanan akka fakkeenyatti ibsina:-

Aliin (RA) ergamaan Rabbii (SAW) sujuuda irratti du'aa'ii kanatti aanu qara'aa akka turan dubbataniiru:-

**Allaaahumma laka sajadtu wabika aamantu walaka aslamtu sajada wajhii lillazii khalaqahu wa sawwarahu fa'ahsana suwarahu wa shaqqa sam'ahu wa basarahu fatabaarakallaahu ahsanul khaaliqiin.**

اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ وَبِكَ آمَنْتُ وَلَكَ أَسْلَمْتُ سَجَدَ وَجْهِي لِلَّذِي خَلَقَهُ وَصَوَّرَهُ فَأَحْسَنَ صُوَرَهُ وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ فَتَبَارَكَ اللهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ. (مسلم)

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! Siif sagade, Sitti amane, siif tole jedhe, fuulli kiyya Rabbii isa uumef, kan qaama kenneefi qaama isaas sirritti tolcheef, kan gurra isaafi ija isaa baneef ni sagada, Rabbiin daran tolchee waa uumu kun dhugaan qulqullaaye" **(Muslim gabaasan)**

Abuu Hureeyiraan (RA) ergamaan Rabbii (SAW) sujuuda irratti kan kanatti aanu jedhaa akka turan dubbataniiru.

**Allaahumma ighfirlii, zanbii kullahu diqqahu wajillahu, awwalahu wa aakhirahu, wa alaaniyatahu wa sirrahu.**

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ذَنْبِي كُلَّهُ دِقَّهُ وَجِلَّهُ أَوَّلَهُ وَآخِرَهُ وَعَلَانِيَتَهُ وَسِرَّهُ

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! Balleessaa kiyya guddaafi xiqqaa, kan kana duraafi kan amma boodas (odoo hin beekne) hojjadhu, kan ifatti yookan dhoysaan hojjadhu hundumaa naaf dhiisi."

Namni sagadu yeroon inni caalmaan Rabbitti dhiyaatu sujuuda irratti. Kanaaf sujuudni tasgabbiifi suutan raawwatamuu qaba.

Waan ta'eef sagadaan hanga danda'ameen du'aa'iwwan heddu odoo godhee filatamaadha.

## "JALSAA" (TEESSUMA) SUJUUDA LAMAAN GIDDUU

Sagadaan erga sujuuda tokko sirritti tasgabbiin godhee booda *"Allaahu akbar"* jechaa adda isaa iddoo sujuuda itti godhe irraa kaasuu qaba. Ergasii luka isaa irra taa'a. Lukti mirgaafi jilbi isaa garuu bakkuma yeroo sujuudaa jiranitti turu. Keessattuu qubbeen luka mirgaa isaa jihaa qiblaatti gargalanii akkuma lafarratti dhaabbataniifi moorgeenni lukaa akkuma dhaabbatetti qaama isaa baadhatee tura. Sagadaan ganaa harkasaa lafarraa kaasee jilbasaa irra kaa'uu qaba.



Sujuudni duuban yoo ilaalamu



Akkaatan teessuma giddu sujuuda lamaanii fuula duraan yoo laalamu

Sujuudota lamaan gidduu xinnoo taa'anii du'aa'iwwan kanatti aanan qara'uun sunnaadha.

**Allaahumma ighfirlii, warhamnii, wahdinii, wa'aafinii, warzuqnii, wajburnii, warfa'anii.**

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي وَارْحَمنِي وَاهْدِنِي
وَعَافِنِي وَارزُقْنِي وَاجْبُرْنِي وَارْزُقْنِي

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! naaf dhiisi, naaf rahmati, na qajeelchi, fayyaa naaf kenni, rizqii halaala ta'e naaf kenni, na suphi, sadarkaa kiyyas ol kaasi."



Akkaataa teessuma gidduu Sujuuda lamaanii yoo duuban laalamu

Sagadaan du'aa'ii kana yeroo tokko yookan sanaa ol hanga fedhe deddeebisee jechuu ni danda'a.

## SUJUUDA LAMMAFFAA

Ergasii sagadaan akkuma sujuuda duraa raawwateen *"Allaahu akbar"* jechaa sujuuda lammaffaa raawwachuuf ka'uu qaba.

Du'aa'iwwan sujuuda duraa keessatti qara'eefi gocha hojjate hunda sujuuda lammaaffaa keessattis ni raawwata.

## JALSATUL-ISTIRAAH (TEESSUMA BOQONNAA GABAABDUU)

Sagadaan erga sujuuda lammaffaa geessee booda *"Allaahu akbar"* jechuun adda (mataa) isaa lafarraa ol kaasun akkuma yeroo gidduu sujuuda lamaanii taa'e yeroo gabaabduuf taa'uu qaba. Kana kan godhu raka'aa lamuutif ka'ee dhaabbachuuf yoo ta'u. Haala kanaan raka'aan sirna salaataa isiin duraa xumuramti.

## RAKA'AA LAMMAFFAA

Sagadaan jalsaa istiraah (boqonnaa gabaabduu) booda raka'aa lammaffaatif ka'ee yoo dhaabbatu akkuma raka'aa duraa keessatti godhe harka isaa dadachaasee qoma isaa irra kaa'un faaatihaa *"Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim..."* jechuun jalqabee erga qara'ee booda qur'aana keessaa suuraa fedhe hanga danda'e qara'uu qaba. Ergasii akkuma raka'aa duraa raawwate raka'aa lammataas guutee raawwatuu qaba.

## TASHAHHUDA

Dhuma raka'aa lammaffaatti sujuuda lamuu erga fixee booda sagadaan *"Allaahu akbar"* jechuun mataa isaa erga ol fuudhee booda akkuma sujuuda lamaan gidduu taa'etti harka bitaa jilba bitaa irra, harka mirgaa jilba mirgaa irra kaayuu qaba. Sana booda haala kanaan taa'ee kan kanati aanu qara'uu qaba.



Akkaataa teessuma tashahhuda lammaffaa

**Attaahiyyaatu lillaahi wassalawaatu waxxayyibaatu, assalaamu aleeyika ayyuhan-nabiyyu warahmatullaahi wabarakaatuhu, assalaamu aleeyinaa wa'alaa ibaadillaahis-saalihiina, ashihadu an laa ilaaha illallaahu wa ashihadu anna Muhammadan abduhuu warasuuluhu.**

التَّحِيَّاتُ لله وَالصَّلَـوَاتُ وَالطَّيِّبَـاتُ
السَّلَامُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَـةُ الله
وَبَرَكَاتُهُ السَّلَامُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِ الله
الصَّالِحِينَ. أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَـهَ إِلَّا الله
وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ.
(متفق عليه)

**Hiikkaa**

"Nageenyi afaanii kan Rabbiiti. Ibaadan qaamaas (salaannis), ibaadan qabeenyafi mallaqaan godhamu (sadaqaan) hunduu (kan Rabbiiti). Yaa nabiyyicha! nageenyi sirratti haa bu'u, rahmanni Rabbiifi barakaan Isaas (sirratti haa bu'u). Nageenyi nuufi gabroota Rabbii gaggaarii hundaa irratti haa bu'u. Rabbiin malee gooftan haqaa akka hin jirre ragaa baha. Muhammadis gabrichaafi ergamaa Isaa ta'uu ragaa baha." (Bukhaariifi Muslim gabaasan)

Sagadaan wayita *"ashihadu..."* jechuu jalqabu quba mul'iftuu harka mirgaasaa ol qabeetin gara fuunduraa agarsiisa. Yeroo *"...abduhuu warasuuluhu"* jedhu ammoo quba isaa gara dura turetti gadi deebisa.

Namni salaata raka'aa lama qofa sagadu (yoo salaatattiin abbaa raka'aa lamaa taate) kanumaan "salaat-alan-nabii" itti fufuu qaba. Kunis qooda lamaffaa "tashahhudaa" ta'uu isaati.

## RAKA'AA SADAFFAATIF KA'UU

Namni salaata raka'aa sadi yookan afur sagadu akka tashahhuda (qooda jalqabaa) qara'ee geessen ka'ee dhaabbachuun harka isaa ol fuudhee *"Allaahu akbar"* jedhee qoma isaa irra boqachiiuu qaba. Itti aansee qaraatii isaa *"Bismillahi..."* jechuun jalqabee suuraa faatihaa qara'uu qaba. Salaatota fardii keessatti raka'aa sadaffaafi afraffaa *"Bismillaahi..."*'n jalqabee suuraa faatihaa qofa qara'uun gahaadha. Suuraa biraa qara'uu hin qabu.

Sagadaan raka'aa xumuraa guuttatee yoo geesse akkuma hanga ammaa ibsameen tashahhudaaf taa'uu qaba. Ergasii tashahhuda qara'uu qaba.

## SALAATA ALAN-NABII (NABIYYII IRRATTI RAHMANNI AKKA BU'U DU'AA'II GODHUU)

Sagadaan akkuma tashahhuda dhumaa geesseen ittii aansee gara tashahhuda qooda lammaffaa (salaat alan-nabii) darbuu qaba. Innis akka kanatti aanutti qara'ama:-

| | |
|---|---|
| **Allaahumma salli alaa Muhammadin, wa alaa aali Muhammadin, kamaa salleeyita alaa Ibraahiima, wa alaa** | اللهم صل على محمد وعلى آل محمد كما صليت على إبراهيم |

| | |
|---|---|
| **aali Ibraahima, Innaka Hamiidun Majiid. Allaahumma baarik alaa Muhammadin, wa alaa aali Muhammadin, kamaa baarakta alaa Ibraahiima, wa alaa aali Ibraahiima, Innaka Hamiidun Majiid.** | وعلى آل إبراهيم إنك حميد مجيد. اللهم بارك على محمد وعلـــى آل محمد كما باركت على إبراهيـــم وعلى آل إبراهيم إنك حميد مجيد. |

**<u>Hiikkaa</u>**

"Yaa Rabbi! Muhammadiifi warra (aalii) isaanii irratti rahmata buusi, akkuma Ibraahimiifi warra (aalii) isaanii irratti rahmata buufte, waan Ati Faarfamaafi Mootii taatef. Yaa Rabbi! Muhammadiifi warra (aalii) isaanii irratti barakaa taasisi, akkuma Ibraahimiifi warra (aalii) isaanii irratti barakaa taasifte, waan Ati Faarfamaafi Mootii taatef."

## DU'AA'IWWAN SALAAT ALAN-NABII BOODA GODHAMAN

Nabi Muhammad (SAW) Salaat alan nabii booda kan qara'aa turaniifi sahaabota isaanitiifis kan barsiisan du'aa'iwwan heddu jiru. Nutis du'aa'iwwan kanneen giddu gariisaanii asii gaditti ibsina.

Akka Abdullaah ibni Amri (RA) dubbatanitti Abuu Bakri (RA) ergamaa Rabbiitin (SAW) akkana jedhaniin:- «Mee du'aa'ii salaata kiyya keessatti qara'u naaf himaa.» Sana booda Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan:-

| | |
|---|---|
| **Allaahumma innii zalamtu nafsii zulman kasiiran, walaa yaghfiruz-zunuuba illaa anta faghfir lii maghfiratan min indika, warhamnii innaka antal Ghafuurur-Rahiim.** | اللهم إني ظلمت نفسي ظلما كثيرا ولا يغفر الذنوب إلا أنت فاغفر لي مغفـــرة من عندك وارحمني إنك أنت الغفـــور الرحيم. (بخاري، مسلم) |

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! ani (dirqama Ati narratti gatte bahuu dadhabuun) nafsee tiyya miidhaa guddaa miidheera. Kan balleessaa namaaf dhiisu simalee hin jiru. Araara sibiraa taate naaf araarami, rahmatas naaf godhi, waan Ati Araaramaa Rahmata godhaa taateef." (Bukhaarifi Muslim gabaasan)

Shaddaad ibni 'Awus (RA) akka gabaasanitti nabiyyiin Rabbii (SAW) salaata isaanii keessatti akkana jedhaa turan:-

**Allaahumma innii as'alukas-sabaata fil amri, wal aziimta alar-rushdi, wa as'aluka shukra ni'imatika, wahusna ibaadatika, wa as'aluka qalban saliiman, walisaanan saadiqan, wa as'aluka min kheeyri maa ta'alamu wa'auuzu bika min sharri maa ta'almu, wa'astaghfiruka limaa ta'alamu.**

اللّٰهُمَّ إِنِّى أَسْأَلُكَ الثَّبَاتَ فِى الأَمْرِ وَالعَزِيمَةَ عَلَى الرُّشْدِ وأَسْأَلُكَ شُكْرَ نِعْمَتِكَ وَحُسْنَ عِبَادَتِكَ وَأَسْأَلُكَ قَلْبًا سَلِيمًا وَلِسَانًا صَادِقًا وَأَسْأَلُكَ مِنْ خَيْرِ مَا تَعْلَمُ وَأَعُوذُ بِكَ شَرِّ مَا تَعْلَمُ وَأَسْتَغْفِرُكَ لِمَا تَعْلَمُ. (نسائى)

**Hiikkaa**

"Yaa Allaah! kheeyirii hunda irratti turmaata, (dhimma hunda keessatti cimina), karaa qajeelaa irratti jabeenya si kadha. Ni'imaa kee irratti sigalateeffachuufi ibaadaa kee gaggaarii irrattis dandeettii akka naaf kennitu si kadha. Onnee gaarii yaadufi arraba dhugaa dubbatu akka naaf kennitus si kadha. Kheeyrii Ati beektu hunda si kadha. Sharrii (hamtuu) Ati beektu hundarraa sitti maganfadha. Balleessaa kiyya kan beektu hundaaf araara si kadha." (Nasaa'iin gabaasan)

Aayyoo Aa'ishaanis (RA) ergamaan Rabbii (SAW) salaatota isaanii keessatti du'aa'iwwan kanatti aanan akka qara'an odeessaniiru:-

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَـــذَابِ الْقَــبْرِ
وَأَعُوذُ بِكَ مِن فِتْنَةِ الدَّجَّالِ وَأَعُوذُ بِــكَ
مِن فِتْنَةِ المَحْيَا وَالمَمَاتِ. اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ
بِكَ مِنَ المَأْثَمِ وَالمَغْرَمِ. (بخارى، مسلم)

**Allaahumma innii a'uuzu bika min azaabil qabri, wa a'uuzu bika min fitnatid-dajjaal wa a'uuzu bika min fitnatil mahyaa walmamaati. Allaahumma innii a'uuzu bika minal ma'isami wal maghrami.**

**Hiikkaa**

"Yaa Allaah! adaba (azaaba) qabrii irraa sitti maganfadha. Fitnaa dajjaal jalaas sitti maganfadha. Fitnaa jireenya fi du'aa jalaayis sitti maganfadha. Yaa Allaah! maaseta bifa hundaatifi cinqaa tasa ga'u hunda jalaa sitti maganfadha".

رب اجعلني مقيم الصـلاة ومن ذريتي
ربنا وتقبل دعاء ربنــا اغفــر لــي
ولوالدي وللمؤمنــين يــوم يقــوم
الحساب.

**Rabbi ij'alnii muqiimas-salaati, wamin zurriyyatii. Rabbanaa wa taqabbal du'aa'i Rabbanaa ighfirlii waliwaalidayya, walilmu'uminiina yawma yaquumul hisaab.**

**Hiikkaa**

"Gooftaa Kiyya! nama salaata tolchee sagadu na taasisi, warraafi maatii kiyya irrallee nama salaata dhaabu taasisi. Gooftaa keenya! du'aa'iwwan (salaatota) keenyas qeebali. Gooftaa keenya! guyyaa madaalli (mizaanni) dhaabbatu anaaf, haadhaa abbaa kiyyaaf, mu'uminoota hundaafis araara kee buusi."

Namoonni heddu "salaat alan-nabii" booda du'aa'iwwan kanaa olii kan qara'an ta'us du'aa'iwwan biraas qara'uun ni danda'ama. Garuu du'aa'in qara'amu kan nabiyyiin (SAW) "salaat alan nabii" booda qara'an keessaa yoo ta'e filatamaadha.

Astaghfirullaah, Astaghfirullaah.
**Allaahumma Antas-salaamu wa minkas-salaamu tabaarakta yaa zaljalaali wal ikraam.**

اللَّهُمَّ أَنْتَ السَّلَامُ وَمِنْكَ السَّلَامُ تَبَارَكْتَ يَاذَا الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ. (مسلم)

**Hiikkaa**
"Rabbiin waan hundarra Guddaadha.
Rabbiin araarama gaafadha." (al sadi)
"Yaa Allaah! Ati nagaadha, nageennis simarraayi. Ati qulqulluudha, yaa abbaa ol aantummaafi kabajaa..." (Muslim gabaasan)

**Allaahummaa a'innii alaa zikrika washukrika wahusni ibaadatika.**

اللهم أعني على ذكرك وشكرك وحسن عبادتك. (أحمد، وأبوداود)

**Hiikkaa**
"Yaa Allaah! yeroo hunda si faarsuu,si galateeffachuu fi ibaadaa kee gaggaarii irratti na gargaari."

**Laa ilaaha illallaahu wahdahuu, laa shariika lahuu, lahul mulku wa lahul hamdu wahuwa alaa kulli sheey'in qadiir. Allaahumma laa maani'a limaa a'axeeyta walaa mu'uxiya limaa mana'ata walaa yanfa'u zal jaddi minkal jaddu.**

لا إله إلا الله وحده لا شريك له، له الملك وله الحمد وهو على كل شيء قدير. اللهم لا مانع لما أعطيت ولا معطي لما منعت ولا ينفع ذا الجد منك الجد. (بخارى)

**Hiikkaa**
"Rabbiin malee gooftaan biraa kan haqaa hin jiru. Inni tokkichaafi kan hiriyyaa hin qabne. Mootummaan kan isaati. Faarunis kan

## SALAATA XUMURUU

Dhumarratti sagadaan du'aa'ii hanga fedhe erga godhee booda dura fuulasaa gara mirgaa ergasii gara bitaa gara galchuun akka kanatti aanu jechuun salaata isaa xumura.

**Assalaamu aleeykum warahmatullaah** السَّلَامُ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَةُ اللهِ

**Hiikkaa**

"Nageenyifi rahmanni Rabbii isinirratti haa jiraatu."



Yoo salaata geessee gara mirgaa salaamata baafatu

## DU'AA'IWWAN SALAATA BOODA GODHAMAN

Nabi Muhammad (SAW) erga salaata geessanii booda qara'aa kan turan du'aa'iwwan heddu jiru. Kanaaf namni salaata sagadu du'aa'iwwan kanneen qomatti qabatee yeroo sagadu qara'uudhaan karaa (muuxannoo) nabi Muhammad (SAW) hordofuu qaba Du'aa'iwwan kanneen keessaa muraasni kanatti aananii ibsamu.

**Allaahu akbar, Astaghfirullaah, Astaghfirullaah, Astaghfirullaah. Allaahumma Antas-salaamu wa minkas-salaamu tabaarakta yaa zaljalaali wal ikraam.**

اللهُ أَكْبَـــرُ ، أَستَغْـــفِــرُ اللهَ -٣-
اللّٰهُمَّ أَنتَ السَّـــلامُ وَمِنــكَ السَّــلاَمُ
تَبَارَكْتَ يَاذَا الْجَلاَلِ وَالإِكْرَامِ. (مسلم)

**Hiikkaa**
"Rabbiin waan hundarra Guddaadha.
Rabbiin araarama gaafadha." (al sadi)
"Yaa Allaah! Ati nagaadha, nageennis simarraayi. Ati qulqulluudha, yaa abbaa ol aantummaafi kabajaa..." (Muslim gabaasan)

**Allaahummaa a'innii alaa zikrika washukrika wahusni ibaadatika.**

اللهم أعني على ذكـــرك وشكـــرك
وحسن عبادتك. (أحمد، وأبوداود)

**Hiikkaa**
"Yaa Allaah! yeroo hunda si faarsuu,si galateeffachuu fi ibaadaa kee gaggaarii irratti na gargaari."

**Laa ilaaha illallaahu wahdahuu, laa shariika lahuu, lahul mulku wa lahul hamdu wahuwa alaa kulli sheey'in qadiir. Allaahumma laa maani'a limaa a'axeeyta walaa mu'uxiya limaa mana'ata walaa yanfa'u zal jaddi minkal jaddu.**

لا إله إلا الله وحده لا شريك لـــه، لـــه
الملك وله الحمد وهو على كل شــــىء
قدير. اللهم لا مانع لمـــا أعطيـــت ولا
معطي لما منعت ولا ينفع ذا الجد منك
الجد. (بخارى)

**Hiikkaa**
"Rabbiin malee gooftaan biraa kan haqaa hin jiru. Inni tokkichaafi kan hiriyyaa hin qabne. Mootummaan kan isaati, Faarunis kan isaati. Inni waa hunda irratti danda'aadha. Yaa Allaah! waan ati kennite kan dhoorgatu hin jiru, waan Ati dhoorgatte ammoo kan kennu hin jiru. Si biratti firri gaariniifi kabajaan ofiis ta'ee kan nama biraa kan fayyadu hin jiru." (Bukhaarifi Muslim gabaasan)

# "ZIKRII"
# (RABBIIN FAARSUU)

**Salaata boodá kan kanatti aanu jechuun sunnaa dha.**

**Subhaanallaah,** (al 33) سُبحَانَ الله ، (٣٣)

**Alhamdulillaah,** (al 33) الحمد لله ، (٣٣)

**Allaahu akbar,** (al 33) الله أكبر، (٣٣)

**Hiikkaa**

"Qulqullinni Rabbiif haa ta'u",
"Faaruun kan Rabbiiti"
"Rabbiin waan hundarra Guddaadha."

# SALAATUL-MARIID
# (SALAATA DHIBAMAA)

Namni dhibeen yookan rakkoon walfakkaatu irra ga'e yoo salaata dirqamaa (fardii) dhaabbatee sagaduu hin danda'in taa'ee akka sagadu hayyamameefiira. Taa'ee sagaduu namni hin dandeenne ammoo cinaacha irratti irkatee sagaduu ni danda'a. Yoo kanas dadhabe duuydarratti ciisee malkataan akeekaa salaatuu akka qabu hadiisonni ni mul'isu. Kana hundaa yoo dadhabes salaata isaa ni tursiisa malee haala kamilleen sababaan salaanni hin sagadamneef hin jiru.

# KUTAA SHANAFFAA
## SALAATOTA YEROO ADDA ADDAA

Kutaa kana jalatti kan laallu: salaatota yeroo adda addaa sagadamaniifi baay'ee barbaachisaafi cimaa ta'an keessaa salaatota garii ta'a. Jalqabarratti yeroowwan adda addaa yoo jennu yeroo heddu kan mul'isu ta'ullee kutaa kana keessatti kan ilaallu garuu salaatota witrii, jum'aa, iidii, janaazaa, taraawihaafi qasrii qofa ta'a.

## SALAATA WITRII

Salaanni witrii sunnaa jabaa (sunatul mu'akkadaa) dha. Nabi Muhammad (SAW) ilaalcha guddaa kennaniifiiru. Isaan lukasaanitiinis ta'ee gaalan imala yoo bahanillee salaata kana hin dhiifne. Duuyida gaalaa irrattis sagadaniiru.

Salaata ilaalchi cimaan kennameef waan ta'eef, ulamoonni muraasa ta'an witriin salaata waajibaa (dirqamaa) akka ta'e murteessaniiru. Ta'ullee erga qorannaan hadiisotaa ofeeggannoon godhamee booda salaatichi waajiba odoo hin ta'in salaata sunnaa kan ilaalchi cimaan kennameef akka ta'e murtaa'eera.

Arabiffaan *"witri"* jechuun "tokko" yookan "baaltokkee" jechuudha. Ergamaan Rabbii (SAW) hadiisa isaanii keessatti ‹Rabbi tokkicha, kanaaf tokko ni jaalata› jedhaniiru.

Rabbi lakkoofsota hihirdhuu (hafaa malee lamaaf hin qoodamne) akkanuma ni jaalata. Sababni kanaas lakkoofsonni hihirdhuun lamaaf yoo qoodaman hafaan yeroo hunda tokko waan ta'eefi. Sababa kanaaf nabiyyiin (SAW) lakkoofsota hihirdhuu filatu. Waan jiruu isaanii keessatti yeroo hunda hojjatan lakkoofsa hirdhuun hojjachaa turani. Fakkeenyaaf wayita sagadan, yeroo du'aa'ii godhan yeroo firii teemiraa nyaatan, kkf.

Nabi Muhammad (SAW) mu'uminoonni salaata witrii ishaa'ii booda akka sagadan kan gaafatan waan witriin salaata galgalaa lakkoofsa hirdhuun akka xumuramu godhuufi.

Akka Abdallaah ibni Umar (RA) dubbatanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhu:- «Salaanni halkanii (salaaatul-leeyli) raka'aa lama lamaan sagadama. Yoo sagadaan natti bari'aaf shakke garuu salaanni inni halkan sagade hundi lakkoofsa hirdhuun akka xumuramu kan godhu raka'aa dhumaa tokko qofa sagaduu qaba.» (Bukhaariifi Muslim gabaasan)

## BAAY'INNA RAKA'AA SALAATA WITRII

Akka Abdallaah ibni Umar (RA) odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhaniiru:- «Salaanni witrii naflii sunnaa salaata ishaa'ii boodan kan sagadamu salaata raka'aa tokkooti.»

Akka Abuu Ayyuub (RA) odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhu. «Muslimni kamillee salaata witrii sagaduu qaba. Witrii raka'aa shan sagaduu namni fedhe sagaduu ni danda'a. Raka'aa sadi sagaduu namni fedhe ammoo (raka'aa sadi) sagaduu ni danda'a. Raka'aa tokko qofa sagaduu namni fedhes tokkoma sagaduu ni danda'a.»
(Abuu Daawud, Nasaa'ifi Ibni Maajaah gabaasan)

Hadiisota gararratti ibsaman irraa wanti hubannu namni tokko salaata witrii raka'aa 1,3,5,7 yookan 9 sagaduu kan danda'u ta'ullee salaanni witrii bu'uuratti (xinnaatee) raka'aa tokko ta'uu isaati. Lakkoofsa raka'aa witrii kanniin hundaa nabi Muhammad (SAW) sagaduun isaanii hadiisota sahiiha ta'aniin mirkanaa'eera.

## YEROO WITRIIN ITTI SAGADAMU

Salaanni witrii salaata ishaa'ii erga sagadanii boodarraa jalqabee hanga fajriin barii baqaqutti sagadamuu ni danda'a.

Aayyoo Aa'ishaan (RA) akkana jedhu. «Nabi Muhammad (SAW) yeroowwan halkanii, yeroo tokko tokko halkan qixxee irratti, yeroo tokko tokko ammoo gara duma halkanii irratti sagadu. Garuu salaata kan xumuran odoo fajriin hin mul'anne dura ture.»
(Bukhaarifi Muslim gabaasan)

Namni halkan ka'ee sagaduu danda'u salaata witrii salaata "tahajjudaa" (halkanii) booda yoo sagade filatamaadha. Garuu namni halkan qixxee yookan sana booda odoo fajriin hin baqaqin hirribarraa ka'ee sagaduu hin dandeenye akkuma ishaa'ii sagadeen odoo gara birribaa hin deemne dura sagaduu ni danda'a.

Akka Jaabir (RA) odeessanitti nabiyyichi (SAW) akkana jedhaniiru: «Eenyullee halkan qixxee booda ka'ee sagaduu yoo hin dandeenye jalqaba halkanii witrii sagaduu qaba. namni halkan qixxee booda ka'uu danda'u garuu yeroo sana ka'ee yoo sagade filatamaadha. Kunis waan salaata dhuma halkanii keessa sagadamu Malaa'ikonni irratti argamaniifi.»
(Muslim, Ahmad, Tirmiiziifi Ibni Maajaah gabaasan)

## AKKAATAA SAGADA WITRII

Witrii namni raka'aa tokko qofa sagaduu fedhe akkuma salaata biraa sagaduu danda'a. Garuu yoo raka'aa 3, 5, 7, yookan 9 sagaduu fedhe salaatichi bifa (akkaataa) tokkoo oliin sagadamuu ni danda'a. Fakkeenyaaf:-

)Namni witrii raka'aa sadi sagadu raka'aawwan lamaan jalqabaa akkuma salaata biroo sagaduu ni danda'a. Ergasii *"Assalaamu Aleeyikum warahmatullaah"* jechuun erga fixee booda raka'aa sadaffaa itti aansee kophaa isii sagaduu ni danda'a. Salaata witrii bifa kanaan sagaduun "witri bilfasli" (witrii addaan baasanii sagaduu) jedhama.

B)Namni witrii raka'aa sadi yookan shan sagadu dhuma raka'aa xumuraa irratti malee gidduu raka'aawwanii tashahhudaaf taa'uu dhiisuu ni danda'a.

C)Namni witrii raka'aa sadi, shan yookan torba sagadu yoo raka'aan xumuraa qofti haftu tashahhudaaf taa'uu ni danda'a. Fak. raka'aa sadi qofa kan sagadu yoo ta'e raka'aawwan lama booda, raka'aa shan kan sagadu yoo ta'e raka'aawwan afur booda, raka'aa torba kan sagadu yoo ta'e raka'aa jaha booda, kkf... tashahhudaaf taa'uu ni danda'a. Tashahhuda godhee (taa'ee) erga geessee booda salaata witrii xumuruuf ka'ee raka'aa hafte tokkitti sagaduu qaba.

Akkaatan sagada witrii kun sadanuu sirrii (sahiiha) fi beektonni (ulamoonni) heddus kan ittiin hojjatan ta'uun beekameera. Kanaaf muslimoonni witrii sagaduuf akkaataa sadiin kana keessaa tokko filatanii itti fayyadamuu ni danda'u. Ta'ullee yeroo witriin raka'aa sadi qofaan sagadamu bifa sadan keessaa kan "a" yookan "b" filatanii fayyadamuun baay'ee bayeessa. Kunis waan nabi Muhammmad (SAW) yoo dubbatan «salaata witrii keessan salaata maghriibatiin wal hin fakkeessinaa» jedhaniifi.

## DU'AA'II QUNUUTA SALAATA WITRII

Salaata witrii yoo sagadan raka'aa dhumaa irratti du'aa'ii qunuutaa qara'uun muuxannoo nabi Muhammad (SAW) kan mirkanaa'edha. Innis rukuu'a dura yookan isa booda qara'amuu danda'a.

A)Namni rukuu'a dura du'aa'ii qunuutaa qara'uu fedhe erga suuraa faatihaatifi qur'aanarraa suuraa fedhe hanga dande'e qara'ee booda qunuuta qara'uu qaba. Yeroo du'aa'ii qunuutaa qara'u ganaawwan harkasaa fuuldura qaamasaatin gara samii ol qabachuu yookan harkasaa akkuma dachaafamanitti qomasaa irratti dhiisuu ni danda'a.

B) Namni du'aa'ii qunuutaa rukuu'a booda qara'uu fedhes erga rukuu'arraa ka'ee booda ganaawwan harkasaa fuulduratti gara samii ol qabachuun yookan harkasaa qomasaa irratti qabachuun dhaabbatee qara'uu ni danda'a. Garuu du'aa'ii qunuutaa rukuu'a booda gochuuni fi ganaa harkaas gara samii bananii du'aa'ii gochuun muuxannoo (gochaa) nabi Muhammad (SAW) waan ta'eef bifa kanaan fayyadamuun filatamaadha.

Beektonni (fiqhii) tokko tokko raka'aa witrii isii dhumaa irratti qunuuta qara'uun dirqama ta'a yoo jedhan warri biraa ammoo salaata subhii (fajrii) dhumarratti qara'uutu dirqama ta'a jechuun mormu. Haa ta'u malee, isinis hadiisota odoo qorattanii salaata witriillee ta'ee kan fajrii irratti qunuuta qara'uun dirqama akka hin ta'in argachuu ni dandeettu. Kanaaf namni tokko salaatasaa witrii keessatti du'aa'ii qunuutaa qara'uu yoo dhiise salaatichi jalaa hin hirdhatu. Akkasumas namni tokko du'aa'ii qunuutaa yoo kan hin beekne ta'e bakka qunuutaa suuraa qura'aanaa tokko yookan aayaatota yookan waan biraa qara'uu qaba kan jedhamu sirrii waan hin ta'iniif isa hin barbaachisu. Du'aa'ii qunuutaa keessattuu yeroo rakkinni wahii dhaqqabu salaata kam irrattillee qara'uun ni danda'ama.

## QARAASAFI QABIYYEE DU'AA'II QUNUUTAA

Hasan ibni Alii (RA) akka odeessanitti «Ergamaan Rabbii (SAW) du'aa'iwwan salaata witrii irratti qara'u nabarsiisaniiru» jedhaniiru. Isaanis kan kanatti aanani:-

| | |
|---|---|
| **Allaahumma ihdinii fiiman hadeeyta, wa'aafinii fiiman aafeeyta, wa tawallanii fiiman tawalleeyta, wa baariklii fiimaa a'aaxeeyta waqinii** | اللّٰهُمَّ اهْدِنِى فِيمَنْ هَدَيْتَ وَعَافِنِى فِيمَنْ عَافَيْتَ وَتَوَلَّنِى فِيمَنْ تَوَلَّيْتَ وَبَارِكْ لِى فِيمَا أَعْطَيْتَ وَقِنِى شَرَّ مَا |

**sharra maa qadeeyta, fa'innaka taqdii walaa yuqdaa aleeyka, innahuu laa yazillu man waaleeyta, walaa ya'izzu man aadeeyta, tabaarakta Rabbanaa wa ta'aaleeyta, nastagfiruka wa natuubu ileeyka, wasallaallaahu alaan-nabiyyi.**

قضيت فإنك تقضي ولا يقضى عليك إنه لا يذل من واليت ولا يعـز مـن عاديت تبـارکت ربنـا وتعـاليت نستغفرك ونتوب إليك وصلـى الله على النبي.(أبو داود،نسائي،ابن ماجه)

**Hiikkaa**

"Yaa Allaah! warra (karaa sirrii) qajeelchite wajjiin anas qajeelchi. Warra fayyaa kenniteef waliin anaafis fayyaa kenni. Warra eegumsa kee jala goote waliin anas (hamtuurra) na eegi.Waan naaf kennite keessatti barakaa naaf taasisi. Hamtuu murtii keetin gahu (hunda) jalaa na baasi. Ati waan hunda murteessadha, sirratti hin murteessamu. Nama Ati jaalattee ol kaaftee (kabajje) kan salphisu hin jiru. Nama Ati xiqqeessite (salphifte) kan isa ol kaasu (jabeessu) hin jiru. Gooftaa keenya qulqullinaafi kabajaan keetuma, Ati ol taatee jirta. Nuti araara kee ni barbaanna, dhiifamas si kadhanna, garuma keetti deebinas. Nagaafi rahmanni Rabbii nabiyyicha irratti haa bu'u."

(Abuu Daawud, Nasaa'iifi Ibni Maajah gabaasan)

## SALAATA JUM'AA (JIMAATAA)

Salaanni jum'aa yeroo hunda jimaata wayta seensa yeroo salaata zuhrii jechuun akkuma aduun walakkaa irraa xinnoo dabdeen salaata sagadamu. Salaatichi kan raawwatamu masjiida walitti qabataa (jaami'i) keessattiifi jam'aan (heddumminaan) yoo ta'e qofaa dha.

Islaama keessatti salaata jum'aa ilaalchi guddaan kennameefiira. Salaanni kun nama isa sagaduuf kan argamsiisu faayidaawwan hawaasummaa, siyaasaafi mooraalii kan mataasaa qaba.

Dubartoota, daa'imman gabroota[10], namoota garmalee dhibamani fi imaltoota irratti malee salaanni jum'aa muslima kamirrattillee dirqama. Namoonni kunniinis yoo barbaadan sagaduu ni danda'u. Mindaas ni argatu. Garuu jum'aan isaanirratti dirqama miti.

Hadiisni biraa waa'ema kana yoo ibsu ammoo:- «Salaata jum'aa nama walitti aansee (yeroo hedduuf) dhiise Rabbi onnee isaarratti ni mallatteessa (ni gogsa). ».

(Ahmad, Tirmiizifi Abuu Daawud gabaasan)

## QULQULLINA DHUUNFAA

Guyyuuta biraa wajjiin yoo walbilarratti ilaalamu guyyaa jimaataa (jum'aa) muslimoota hedduutu masjiidota gugurdaa keessatti walitti qabama. Kanaaf namoonni walitti qabaman qulqullina dhuunfaasaanii akka eegan ilaalcha guddaatu kennameefi.

Nabi Muhammad (SAW) akkana jedhu:- «Namni guyyaa jum'aa qaama dhiqatee (nafa isaa hunda qulqulleessee) qibaatifi shittoo erga dibatee booda jum'aa sagaduuf dursee gara masjiidaa deeme, odoo namoota biraa hin dhiibiniifi hin jeeqin tasgabiid-haan yoo iddoo isaa qabate, ergasii naflii tahiyyaa «gammachuu) masjiidaa erga sagadee booda khuxbaa (gorsa imaamaa) cal'isee yoo dhageeffate Rabbi jum'aa sanarraa kaasee hanga jum'aa itti aanutti maaseta (balleessaa) jidduu sana inni hojjate isaaf dhiisa.»

(Bukhaarin gabaasan)

## GANAMAAN GARA SALAATA JUM'AA DEEMUU

Gaafa Jimaataa dursee gara masjiidaa deemuun mindaa (ajrii) caalaa qaba.

---

[10] "Gabra" kan jedhamu yeroo amma hin jiru. Yeroo salaanni Jum'aa ajajamu garuu gabroonni waan turaniif ajajichi gabroota dirqama salaata jum'aa jalaa bilisa godheera. (hiikaa)

Akka Abuu Hureeyraan (RA) odeessanitti Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhaniiru:- «Gaafa jum'aa Malaa'ikoonni balbala masjiidaa irra dhaabbatanii namoota jum'aa sagaduuf gara masjiidaa galan akka tartiiba seensa isaanitiin galmeessu. Namoonni guyyaa sana jalqaba gara masjiidaa seenan akka nama gaala sadaqaa kenne mindaa (ajrii) guddaa argatu. Namoonni isaan booda gara masjiidaa seenan ammoo mindaa nama sa'a sadaqaa kenneet argatu. Malaa'ikoonnis hanga imaamni khuxbaa (gorsa) gochuuf dhufanii *"minbara"* irra taa'anitti namoota akkuma tartiiba seensa isaanitiin galmeessuu itti fufu. Yoo imaamichii dhufan galmeessuu dhaabaniit galmee isaanii cufanii taa'anii khuxbaa dhaggeeffatu.» (Bukhaarin gabaasan)

## SALAATA JUM'AA DURA SAGADMU

Namni jum'aa sagaduuf gara masjiidaa deeme (seene) yeroo aduun qixxee guyyaa irraa gara dhiyaa xinnoo dabde irraa kaasee hanga imaamni khuxbaa jalqabutti salaata naflii hanga fedhe sagaduu ni danda'a. Garuu xinnaatee sunnaa raka'aa lamaa (tahiyya masjiidaa) sagaduun isarraa eegama.

## KHUXBAA (GORSA) CAL'ISANII DHAGGEEFFACHUU

Khuxbaan erga jalqabamee booda namoonni sagadaaf walitti qabaman cal'isanii dhaggeeffachuu qabu. Namni tokko yoo odoo imaamni khuxbaa godhu masjiida seene, odoo khuxbaa dhaggeeffachuuf hin teenye dura naflii raka'aa lamaa tahiyyaa masjiidaa sagaduu qaba.

Jaabir (RA) ergamaan Rabbii (SAW) khuxbaa odoo godhan akkana jechuu isaanii gabaasaniiru: «Namni odoo imaamni khuxbaa godhu jum'aaf dhufe kamillee raka'aa lama gaggabaabduu salaatuu dirqama qaba.».

Hadiisa biraa keessattis Jabiir (RA) «Yeroo tokko oḍoo Ergamaan Rabbii (SAW) khuxbaa godhaa jiran namni yokko dhfee. Ergsii Ergamaan Rabbii (SAW) "sagadde moo?" jedhanii gaafatan. Namichis "lakkisaa" jedhee deebiseef. Ergasii nabiyichi (SAW):- "Ka'ii sagadi" jedhaniin».

(Bukhaarii, Muslim, Abuu Daawud fi Tirmiizin gabaasan)

Namoonni tokko tokko odoo imaamni khuxbaa godhu nama masjiida seenee sunnaa raka'aa lamaa sagadu yoo argan ni aaru. Imaamicha akka tuffachuuttis ni lakkaa'u. Kun garuu yaada gogoggora ta'e. Waan muuxannoo nabi Muhammad (SAW) irraa kan fudhatame odoo imaamni khuxbaa godhu namni masjiida seene raka'aa lama sagaduu akka qabu ibsuuf.

Abii Qataadan (RA) Ergamaan Rabbii (SAW) akka kanatti aanu dubbachuu isaanii ibsaniiru. «Namni kamillee yoo gara masjiidaa seenu raka'aa lama (tahiyyatul masjiid) odoo hin saganne taa'un irra hinjiru.» (Bukhaarifi Muslim gabaasan)

## Salaata Jum'aa

Salaanni jum'aa salaata fardii raka'aa lamaati. Namni tokko turee yoo dhufeefi raka'aa lamuu jama'aa wajjiin yoo sagade raka'aa tokko kan isa hafe erga imaamni geeffatee booda ka'ee guutachuu qaba. Namni tokko garmalee turee yoo salaanni jum'aa guutuu guututti isa jalaa dabre fardii salaata zuhrii raka'aa afur sagaduu qaba. Salaanni jum'aa bakka bu'aa salaata zuhriti.

## Salaata Jum'aa Booda Sagadamu

Hadiisa Bukhaariifi Muslim Abdallah ibni Umar eerudhaan gabaasan keessatti:- «Nabiyyichi (SAW) yeroo baay'ee jum'aa booda mana isaanii galaniti sunna raka'aa lamaa sagadaa turan» jedhaniiru.

Hadiisa Muslim, Abuu Daawudiifi Tirmiiziin Abu Hureeyraa eerdudhaan gabaasan keessatti ammoo «Namani jum'aa booda sagadu raka'aa afur haa sagadu» jedhaniiru.

Hadiisa Abuu Daawud Ibni Umariin eeranii gabaasan keessattis:- «Nabi Muhammad (SAW) yoo masjiidatti sagadan raka'aa afur, yoo manatti sagadan ammoo raka'aa lama sunnaa sagadaa turan» jedhaniiru.

## SALAATA IIDAA

Salaata Iidaa kan jennuun salaatota guyyaa Iidal Faxriifi Iidal Adhaa (Arafaa) sagadaman, kan salaata waajiba guyyaa guyyaan sagadamaniin adda ta'an, salaata ayyaana waggaati.

Salaanni Iidaa masjiidaan ala iddoo baldhaa ta'etti raawwatamuu qaba. Fak. paarkii (iddoo bashannanaa) yookan bakkee dalla'ametti, dirree irratti, kkf. Yoo gaafa roobaa ta'ee dhoqqeen sagada kan dhoorgu ta'e salaatichi masjiida yookan galma keessatti sagadamuu ni danda'a.

Salaanni Iidaa yeroo aduun baatee sirritti mul'atte sagadamuu qaba. Salaanni Iidaa raka'aa lama qaba. Salaata Iidaa duras ta'e booda kan sagadamu salaanni sunnaa homaatuu hin jiru. Salaata Iidatiif azaanas ta'ee iqaaman hin godhamu.

Ibni Abbas (RA) akkana jedhaniiru. «Nabi Muhammad (SAW) salaata Iidaa raka'aa lama qofa sagadaa akka turan hin shakkisiisu. Sana duras ta'ee booda homaa hin sagadne.»

(Bukhaariifi Muslim gabaasan)

## Akkaataa Raawwii Salaata Iidaa

Salanni Iidaa raka'aa jalqabaatti yeroo torba, raka'aa lammaffaa keessatti ammoo yeroo shan walitti aansanii takbiiraa jechuu malee salaatichi akkuma salaata raka'aa lamaa kan biraati. Salaata Iidaa irratti imaamtichi suuratul faatihaafi qur'aanarraa suuraa biraa dabalanii kan qara'an sagalee ol fuudhaniiti.

Kabiir ibni Abdullaah (RA) akaakayyuu isaanii irra karaa abbaasaanitiin kan itti himame akka galmeessanitti nabiyyiin (SAW) salaata Iidaa irratti odoo qara'uu hin jalqabne dura raka'aa jalqabaatti yeroo torba, raka'aa lammaffaatti yeroo shan takbiiraa jechuu isaanii ibsaniiru.

(Tirmiiziin, Ibni Maajahiifi Daaramiin gabaasan)

Ja'ifar ibni Muhammad (RA) gama isaanitiin akkana jedhu:- «Nabi Muhammad (SAW) Abuu Bakriifi Umar (RA) salaatasaanii Iidaafi gogiinsaa[11] (Istisqaa) keessatti raka'aa jalqabaatti takbiiraa dabalataa torba, raka'aa lammaffaatti ammoo takbiiraa dabalattaa shan jechuun isaanii hin shakkisiisu. Nabi Muhammad (SAW) salaata Iidaa khuxbaa duraa sagadaniiru. Sagaleessaaniis ol fuudhanii dhageessisaniiru. (Shaafi'ii)

## Salaata Janaazaa (Reeffaa)

Namni tooko yeroo du'e (boqate) muslimoonni biraa namichaaf salaatul janaazaa sagaduu qabu. Salaatul janaazaan *"Fardul kifaayaa"* dha. Kana jechuun hawaasa muslima naannoo sanaa gidduu qoodni murtaa'e (namni hanga ta'ee) namicha du'e yoo hin dhiqin, yoo hin keefaniniifi salaatul janaazaa yoo hin sagadiniif muslimni naannoo sanii hundi Rabbiin biratti yakkamtootafi

---

[11] Salaata gogiinsaa (salaatul istisqaa'i) salaanni jedhamu roobni dhabamee yoo gogiinsi dhalatu akka roobu Rabbiin kadhachuuf salaata sagadamu.

gaafatamtoota ta'u. Muslimoonni xinnoolleen ta'u namicha du'e yoo haala kanaan geegessan, mindaa kan argatan namoota sirna geegessuu adeemsisan qofa ta'anillee, muslimoonni hunduu garuu gaafatama Rabbii jalaa nagaha bahu.

Nabi Muhammad (SAW) hadiisota isaanitiin muslimoonni sirna awwaalaa irratti akka hirmaatan jabeessanii gorsaniiru. Kanaaf dhiirri muslimaa kamillee dirqama nama du'eef qabu guutuf waan danda'e gochuu qaba.

**A)** Jama'aan (heddumminaan) yoo sagadame mindaa (ajrii) caalu kan qabu waan ta'eef jama'aan sagadamuu qaba.

**B)** Yeroo sagadamu namichi du'e dhiira yoo ta'e imaamni qajeelloo mataafi gateettii reeffatiin dhaabbachuu qaba. Dubartii yoo taate garuu qajeelloo duuyda reeffatiin dhaabbachuu qaba.

**C)** Salaanni janaazaa salaatah biraa irraa adda. Salaanni kun rukuu'a, sujuuda fi tashahuda hin qabu. Kan sagadamu dhaabbatatti qofa ta'a. Yeroo murtaa'efis hin qabu. Haallin biraa kan akka xahaaraa (wuduu'aa), gara qiblaa garagalanii sagaduu, sutraa, akkaataa uffataa, kkf. akkuma salaata biraati.

## AKKAATAA RAAWWII SALAATA JANAAZAA

Fuula gara qiblaa deebisuun barbaachisaa dha. Imaamni (yeroo salaataf ka'anii dhaabbatan) tarree (hiriira) isaanii akka sirreeffatan hordoftoota gaafachuu qabu.

Akkuma salaatota birootif barbaachisu slaata janaazaa irrattis *"niyyaa"* gochuun (niyyatuun) barbaachisaa dha. Niyyaan wayta godhamu sagalee ol fuudhaniis ta'ee gadi qabatanii afaanin dubbachuun muuxannoo (aadaa) nabi Muhammad (SAW) fi sahaabota isaanii (RA) irraa baramee miti.

## TAKBIRAA JALQABAA

Salaanni janaazaa takbiiraa afur qaba. Takbiiraan duraa *takbiiratat-tahriim* jedhama. Yeroo imaamni *"Allaahu Akbar"* jedhan jama'aanis akkasuma haa jedhu. Imaamni harkasaanii mirgaa ciqilee harkasaanii bitaa irra gochuun harkasaanii lamaanuu qomasaanii irra kaa'uu (jama'aanis akkasuma gochuu) qabu.

## Du'aa'ii Seensaa

Ergasii sagadaan suuratul-faatihaa qara'uu dura du'aa'iwwan seensaa raka'aa jalqabaa kan salaata kamillee keessatti akka qara'aman filataman (qiraatiwwan faatihaa duraa) gidduu tokko qara'uu ni danda'a.

**Subhaanaka Allaahumma wabihamdika, watabaarka ismuka. wata'aalaa jadduka, walaa ilaaha gheeyruka.**

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ وَتَبَارَكَ اسْمُكَ وَتَعَالَى جَدُّكَ وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ.

**Hiikkaa**

"Yaa Allaah! qulqulliniifi faaruun keeti. Maqaan keetis qulqullayeera. Mootummaan keetis ol ta'eera.. Simalee gooftaan biraa hin jiru."

Beektonni tokko tokko seensa salaata janaazaa irratti du'aa'ii gochuu hin deeggarani. Du'aa'ii qara'uun garuu filatamaadha. Sagadaan itti aansee kan kanati aanu qara'uu qaba.

**A'uuzu billaahi minash-sheeyxaanir-rajiim. Bismillaahir-Rahmaanir-Rahiim**

أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيطَانِ الرَّجِيم. بِسمِ اللهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيم.

Xalhaa ibni Abdullaah ibni Awfi (RA) akka odeessanitti odoo Abdullah ibni Abbaas (RA) duuba ta'anii salaatul-janaazaa sagadan Abdullaah ibni Abbaas (jechuun imaamichi) sagaleesaanii

ol fuudhanii suuratul faatihaa qara'aniiru. Salaaticha booda «Sagalee kiyya ol fuudhee kan qara'e salaata janaazaa keessatti suuratul-faatihaa qara'uun sunnaa nabi Muhammad (SAW) waan ta'eef isinis qara'uu kiyya beektanii yookan dhageettanii akka qaraataniifi» jedhaniiru. (Bukhaariin gabaasan)

Suuratul-faatihaa booda suuraa qur'aanaa tokko yookan suuraa tokko irra qooda wahii qara'uun barbaachisaa miti.

TAKBIIRAA LAMMAFFAA

Itti fufuun imaamtichi takbiiraa lamaffaa dhageessisuu qabu. Jama'aanis akkasuma. Takbiiraa lammaffaa booda sagadaan onnee isaatin "Salaat alan-nabii" qara'uu qaba. Sagadaan "salaat alan-nabii" tashahhuda salaata biroo keessatti qara'u yoo qara'e filatamaa dha.

TAKBIIRAA SADAFFAA

Itti fufuun imaamichi takbiiraa sadaffaa jechuu qaba. Hordoftoonnis imaama boodan takbiiraa jechuu qabu. Namni kamillee yeroo kana namicha du'eef du'aa'ii gochuu qaba. Du'aa'in namicha du'e ni fayyada jedhamee yaadamu kamillee godhamuu ni danda'a. Du'aa'iwwan kana keessaa gariin kanaa gaditti ibsamaniiru.

## DU'AA'IWWAN JANAAZAAF (NAMA DU'EEF) GODHAMAN

1) Abuu Hureeyraan (RA) akka odeessanitti Ergamaan Rabbii (SAW) nama muslimaa kan du'e tokkoof salaatul-janaazaa sagadanii yoo du'aa'ii godhaniif himoota kanatti aanan qara'aniiru.

| | |
|---|---|
| **Allaahumma ighfir lihayyinaa, wa mayyitinaa, wa shaahidinaa, wa ghaa'ibinaa, wa saghiirinaa, wa kabiirinaa, wa zakarinaa, wa uunsaanaa. Allaahumma man ahyeeytahuu minnaa fa'ahyihi alal islaam, waman tawaffeeytahuu minnaa fatawaffihi alal iimaan. Allaahumma laa tahrimnaa ajrahuu, walaa taftinnaa ba'adahuu.** | **اللهم اغفر لحينا وميتنا وشاهدنا وغائبنا وصغيرنا وكبيرنا وذكرنا وأنثانا. اللهم من أحييتـــه منـــا فأحيه على الإسلام ومن توفيتـــه منا فتوفه على الإيمان اللـــهم لا تحرمنا أجره ولا تفتنـــا بعـــده. (مسلم)** |

**Hiikkaa**
"Yaa Allaah! jiraa keenyaf, du'aa keenyaf, kan as jiruuf, kan as hin jirreef, xiqqaa keenyaf guddaa keenyaf, dhiira keenyaf dhalaa keenyaf hundaafuu araarami. Yaa Allaah! nama nurraa jiraachifte islaamummaa irratti jiraachisi, nama nurraa boqachiifte (ajjeefte) ammoo iimaana irratti boqachiisi. Yaa Allaah! mindaa namicha du'ee nun dhoorgatin[12], isa boodas (cinqaan) nu hin fattanin (yaalin)." **(Muslim gabaasan)**

2) Awfi ibni Maalik (RA) yoo gabaasan:- «Ergamaan Rabbii (SAW) salaata janaazaa tokko yoo sagadan du'aa'ii kanatti aanu kan qara'an dhagaheera, anis du'aa'icha qomatti qabadheera» jechuun dubbataniiru.

| | |
|---|---|
| **Allaahumma ighfir lahuu, warhamhu, wa'afu anhu, wa'aafihi, wakrim nuzulahu, wa wassi'i mudkhalahu, waghsilhu bilmaa'i, was-salji, wal bardi. Wanaqqih** | **اللهم اغفر له وارحمه واعـــف عنـــه وعافه واكرم نزله ووســـع مدخلـــه واغسله بالماء والثلج والبرد ونقه مـــن** |

[12] Gatii tajaajila (faayidaa) nuti isaaf goonee jechuudha.

| | |
|---|---|
| **minal khaxaayaa kamaa yunaqqaas-sawbul abiyadu minad-danasi, wa'abdilhu daaran kheeyran min daarihii, wa'ahlan kheeyran min ahlihii, wa zawjan kheeyran min zawjihii, wa'adkhilhul jannata, waqihi fitnatal qabri, wa'azaaban-naar.** | الخَطَايَا كَمَا يُنَقّى الثّوبُ الأَبيَضُ مِن الدَّنَسِ وأبدِلْهُ دَاراً خَيْرًا مِن دارِهِ وَأهلاً خيرًا مِن أهلِهِ وزَوجًا خَيرًا مِن زَوجِهِ وَأدْخِلهُ الجَنَّةَ وَقِهِ فِتْنَةَ القَبرِ وَعَذَابِ النَّار. (مسلم) |

## Hiikkaa

"Yaa Allaah! araaramiif, rahmata godhiif, dhiifamas godhiif, fayyaa kenniif, keessummummaasaa kabajaa godhiif, seensa (mana haara'a isaas) baldhisiif, bishaanin, baradaafi fixeensanis isa dhiqi. Maaseta (balleessaa) irraa akkuma waccuun adiin xurii irraa qulqullooftutti isa qulqulleessi. Bakka jireenyaa kan gandasaa (kan duniyaa) irra caalu bakka buusif, warra warrasaa (kan duniyaa) irra caalan bakka buusif, niitii niitiisaa (tan duniyaa) irra caaltu bakka buusif. Jannata isa seensisi, fitnaa qabrii jalaa isa baasi, fitnaa ibidda azaabaa jalaayis (isa baasi)." (Muslim gabaasan)

**3)** Abuu Hureeyraan (RA) akka odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) wayta salaata janaazaa sagadan akkana jedhaniiru.

| | |
|---|---|
| **Allaahumma anta Rabbuhaa, wa'anta khalaqtahaa, wa'anta razaqtahaa, wa'anta hadeeytahaa lil Islaam, wa'anta qabadta ruuhahaa, wa'anta a'alamu bisirrihaa wa'alaaniyyatihaa, ji'inaa shufa'aa'a faghfir lahuu zanbahu.** | اللّهُمَّ أنتَ ربُّهَا وأنتَ خَلَقْتَهَا وأنتَ رَزَقْتَهَا وَأنتَ هَدَيْتَهَا للإسلامِ وأنْتَ قَبَضْتَ رُحَهَا وأنتَ أعْلَمُ بِسرِّهَا وَعَلانِيَّتِهَا جِئنَا شُفَعَاءَ فَاغْفِر لَهُ ذَنبَهُ. (أبو داود، أحمد) |

**Hiikkaa**
"Yaa Rabbi! Gooftan (reeffa) tanaa sima, simatu isii uume, simatu sooratas isiif kenne, gara Islaamaas simatu qajeelche, simatu ruuhii isiis dhandhoonate (fudhate), waan isiin dhoksiteefi ifatti hojjattes kan beeku sima, nuti kan dhufne araara isiif sikadhachuuf qofa waan ta'eef balleessaa isii hunda dhiisif (araaramiif)."
(Abuu Daawudiifi Ahmad gabaasan)

TAKBIIRAA ARFAFFAA

Itti fufuun imaamichi takbiiraa arfaffaa ni dhageessisa. Sana booda salaama baafata. Hordoftoonnis takbiiraa dhumaa kana jechaa dura gara mirgaa, ergasii gara bitaa morma isaanii naannessaa *"Assalaamu aleeykum warahmatullaah"* jedhu. Haala kanaan salaatichi xumurama.

## SALAATA IMALARRATTII

Islaamni daandii jireenyaa kan yeroo hunda hojiirra oolu waan ta'eef haala hordoftootasaa irratti rakkina uumu hunda ilaalcha keessa amantii galchuufi kan haalas mijeessu akka ta'e beekamaadha. Kanaaf imala irratti salaatota fardii gaggabaabsuniifi walitti fidanii akka sagadaman hayyama kennuun fakkeenya guddaa dha.

**A)** Qasriin (Salaata gabaabsanii) sagaduu:- Muslimni tokko yeroo imalarra jiru salaatota Zuhrii, Asrii fi Ishaa'ii gabaabsee raka'aa lama qofa sagaduu ni danda'a. Salaatota subhiifi maghriibaa garuu gabaabsuun hin hayyamamu.

Imalarratti Qasriin (salaata gabaabsanii) sagaduun ajrii caalaa ta'e qaba. Ergamaan Rabbii (SAW) waa'ce kana yoo dubbatan:- «Inni kennaa Rabbi isiniif kenne waan ta'eef fudhachuun isinirra jira» jedhaniiru.
(Muslim gabaasan)

**B)** Salaata Walitti Fiduu (Jam'ii gochuu):- Namni imalarra jiru salaatota zuhriifi asrii walitti qabee wayta zuhrii yookan wayta asrii sagaduu ni danda'a. Akkasuma salaatota maghriibafi ishaa'ii walitti fiduun wayta maghriibaa yookan wayta ishaa'ii bakka tokkotti sagaduu ni danda'a.

Ibni Abbaas (RA) akka odeessanitti Ergamaan Rabbii (SAW) imalarratti ta'anii zuhriifi asrii walitti qabanii sagadaa turaniiru. Akkasumas maghriibafi ishaa'ii walitti qabanii sagadaniiru.

(Bukhaariin gabaasan)

Mu'aaz (RA) akka odeessanitti ergamaan Rabbii (SAW) duula Tabuukif karaa seenanii turan. Karaarratti bakka tokko qubatanii erga turanii booda ka'anii deemuf yoo barbaadan aduun qixxee irraa yoo xinnoo dabdu salaatota zuhriifi asrii walitti qabanii yeroo zuhriitti sagadaniiru. Odoo aduun gara dhiyaa hin dabne dura socho'uuf (deemuf) yoo murteessan ammoo zuhrii tursiisaniit salaata asrii wajjiin sagadu. Akkasumas yoo imalaaf socho'uu barbaadanii aduun seente maghriibafi ishaa'ii bakka tokkotti walitti qabaniit yeroo maghriibaa sagadan. Yoo deemsa karaa isaanii itti fufiuu barbaadan salaata maghriibaa tursiisaniit salaata ishaa'ii wajjiin yeroo ishaa'ii walitti qabanii sagadan.

(Abuu Daawudiifi Tirmiizin gabaasan)

## YEROO SALAATA GABAABSUFI WALITTI QABUUN DANDA'AMU

A) Akka Yahyaa^bni Yaziid odeessaniitti:- «Salaata qasriin Sagaduun yoom akka hayyamamu Ibni Maalikiin (RA) gaafadhee, isaanis Ergamaan Rabbii (SAW) karaa gara maayila sadihii ta'u yoo deeman qasriin sagadaa akka turan naaf deebisaniiru.» jechuun ibsaniiru.

(Muslim, Ahmad, Abuu Daawudiifi Beeyhaqiin gabaasan)

B) Abuu Sa'iid (RA) «Ergamaan Rabbii (SAW) yeroo fageenya farsakha tokko[13] ga'u deeman qasriin sagadaa turan» jedhaniiru. (Talkhiis ibni Hajar)

Hadiisota kanneen irratti hundaahudhaan namni tokko yoo manaa ka'u karaan inni deemu guyyaa sadi kan fixu yoo ta'e gabaabsee sagaduufi salaatotas walitti qabee sagaduu ni danda'a. Fageenyi kun gabaabsanii sagaduu kan dandeessisu fageenya isa xinnaa dha. Fageenya kanaa gadiitif qasriin sagaduun hin hayyamamu.

## DHEERACHUU YEROO IMALAA

Namni tokko imallisaa torbeewwan, ji'oota yookan waggoota yoo jalaa fudhate erga imalarra jiraatee salaatotasaa gabaabsees ta'ee walitti qabee sagaduu ni danda'a. Kaayyoo imalasaa bakkaan ga'uuf iddoo tokkos qubatee yoo ture salaatota gabaabsufi walitti qabee sagaduu ni danda'a. Ta'ullee yoo iddoo tokko beekatuma yeroo murtaa'ef turuu fedhe garuu salaata yeroo hagamiif walitti fidee akkasumas gababsee sagaduu akka danda'u beektonni yaada adda addaa qabu. Fak. guyyoota 4f, 10f, 17f, 18f, kkf. warri jedhan jiru.

## NAFLII (SALAATA DABALATAA) IMALARRATTI SAGADUU

Nabiyyiin Rabbii (SAW) imalarrattillee salaata witriitifi sunnaa qabliyyaa subhii hin dhiifne. Kanaaf mu'iminoonni imalarrattis salaatota sunnaa kanneen sagad'uu qabu. Garuu salaatota naflii fi sunnaa kan biroo kamillee imalarratti sagaduun ni danda'ama moo? Hadiisonni kanatti aanan gaafii kana ni deebisu.

---

[13] Farsakhni tokko gara km. 83tti shallagama.

Hafsi ibni Asiim yoo dubbatan:- «Abdullaah ibni Umar (RA) wajjiin gara makkaa deemee ture. Gara makka yoo deemu isaan salaata zuhrii yoo nusagachiisan raka'aa lama qofa nusagachiisan. Ergasii dukkaana isaanii keessa taa'uf deeman. Namoonni tokko tokko yoo sagadan arganiit maal hojjachaa akka turan na gaafatan. "Naflii sagadaa turan" jedheen. Ergasii akkana naan jedhan "naflii sagaduu odoo danda'ee dura fardicha guutadhee sagadutu narra ture". Itti fufaniis "Ani imala tokko irratti Ergama Rabbii wajjiin deemee ture. Isaanis imalarratti raka'aa lamaa ol hin sagadne. Sana boodas Abuu Bakri, Umariifi Usmaan wajjiin karaa deemeera, isaanis akkuma nabi Muhammad (SAW) godhan hojjatan. Fakkeenyummaa gaarif muuxannoon nabi Muhammad (SAW) isiniif jira" naan jedhan.» (Bukhaariin gabaasan)

Sahaabonni muraasni yeroo imala deeman naflii sagadaa akka turan kan mirkaneessan hadiisonni muraasa ta'an kan biraas jiru. Garuu imalarratti naflii dhiisutu filatama.

## SUJUUDA DAGUU

Nabiyyii kabajamaa kan ta'an Muhammadillee (SAW) yeroo salaata sagadan dagachuufi dogoggora xixinnaa hojjachuu ni danda'u. «Anis namuma, akkuma isin dagattan anis dagadha. Kanaaf yoo ani dagadhu na yaadachiisaa» jechuun isaanii gabaafameera.

*"Sajdatal-sahwi"* (sujuuda daguu) kan jedhamu sagadaan raka'aa lammaffaatti *"tashahhuda"* (attahiyyaatun) qara'eef hin qaraanee yoo shakkeefi yoo walii wallaale odoo salaamata hinba-afatin dura yookan sana booda kan bu'u 'Sujuudota' lama. Hadiis-ota biraa keessatti akka gabaafametti nabiyyiin akkana jedhaniiru. "Yoo tokkoon keessan salaata keessatti dagateefi hagam akka sagade-raka'aa sadi yookan afur sagaduusaa yoo shakke gara irra

dhugaa ta'e filachuun[14] shakkiisaa haa dhabamsiisu. Ergasii odoo salaamata hin baafatin dura sujuuda lama haa bu'u.[15]

Sababaawwan olitti ibsaman akka mul'isanitti haallin sujuuda daguu barbaachisan heddu. Fakkeenyaaf sagadaan odoo salaata hin geessine salaamata baafachuu, raka'aa dabalee sagaduu fi sunnaawwan salaata keessatti hijjatamuu qaban dhiisuu, kkf. dabalata.

## SALAATA JAMA'AA (WALIINII)

Salaata dirqamaa[16] jama'aan sagaduun sunnaa jabaa (sunnatul mu'akkadaa) dha. Mindaa (ajrii) heddus argamsiisa.

Ibni Umar (RA) akka jedhanitti Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhu. «Salaanni jama'aan sagadamu isa kophaa sagadamurra sadarkaa diigdamii torbaan caala.»
(Bukhaarifi Muslim gabaasan)

«Namni tokko salaanni inni jama'aan sagadu isa kophaasaa manasaafi iddoo daldalasaatti sagadurra sadarkaa diigdamii shaniin caala. (Sadarkaa kana argachuuf) namichi wuduu'asaa sirritti godhatee gara masjiidaa kaayyoma kanaaf yoo deeme argata. Balleessan isaas ni haqamaaf. Erga sagadee booda yoo bakka itti sagade ture-waan wuduu'a hin hiikiniin-du'aa'in malaa'ikotaa isarraa hin fagaatu. "Yaa Rabbi! araaramiif, rahmata godhiif" jechuun isaaf kadhatu. Yoo odoo wuduu'a hin hiikin taa'ee salaata itti aanu eege ammoo akkuma waan salaata keessa jirutti lakka'amaafi.» (Bukhaarin gabaasan)

---

[14] Fak. namichi raka'aa sadi yookan afur sagaduusaa yoo shakke sadi sagaduusaa waan shakkii hin qabneef kan afraffaa raka'aa tokko haa dabalu.
[15] Bukhaarifi Muslim sujuuda daguu (sahwii) salaamtaa booda nabiyyichi (SAW) akka raawwatan gabaasaniiru.
[16] Salaatota nafliis jama'aan sagaduun ni danda'ama ykn mubaahi (ni ga'a). Salaata naflii Nabiyyii (SAW) wajjiin Ummu Suleeym, Ummu Haaram, Anas ibni Maalik... akka sagadan beekameera.

Ammas akka Abuu Hureeyraa (RA) irraa odeeffametti yeroo tokko namni ijaan hin argine tokko Nabiyyichatti dhufee «Yaa Ergamaa Rabbii! nama gara masjiidaa na geessu hin qabu» jechuun manatti akka sagadu hayyama akka godhaniif gaafate isaanis ni hayyamaniif. Akkuma inni gara galee xinnoo deemen waamanii «azaana dhageetta moo?» jedhaniin. Innis «eeyyen» jedheen. «Eegasuu gara masjiidaa dhufuu qabda» jedhaniin.

(Muslim gabaasan)

Abuu Hureeyraan (RA) akka dabarsaniiti Nabiyyiin (SAW) akkana jedhaniiru. «Gooftaa nabseen tiyya harkasaa jirtutti kakadhee, qoraan walitti qabsiisee sana booda nama salaata sagachiisu erga bakka buusee booda namoota salaata jama'aa hin dhufnerratti mana gubuuf yaadee ture.»(Bukhaarifi Muslim gabaasan)

Abuu Dardaa'i (RA) akka odeessanitti Nabiyyiin (SAW) akkana yoo jedhan dhagahamaniiru. «Namoonni aanaa yookan ganda tokko keessa jiraatan sadihillee yoo ta'an jama'aan yoo hin sagadin sheeyxaanni isaan booji'a. Waa'ee jama'aa adaraa! yeeyyilleen kan nyaattu re'ee daa'aa (ra'oota heddu) irraa adda baate waan ta'eef.» (Abuu Daawud gabaasan)

***Yaadachiisa***

1) Sagadaan tokko imaama boodan yeroo sagadu "raka'aa" sana argate (dhaqqabate) kan jedhamu xinnaatee yoo rukuu'a irratti imaama dhaqqabate qofa ta'a. Ruku'a booda (erga ol jedhamee, sujuudarratti...) yoo dhaqqabe "raka'aa" sana hin arganne. Garuu bakkuma dhaqqabaterraa imaama hordofuu qaba. "Raka'aa" jalaa darbe erga imaamni salaamtaa baafatee booda guuttata.
2) Ma'imuumni yookan namni imaama duuban hidhatee sagadu tokko sawaaba (mindaa) salaata jama'aa argachuuf xiqqaatee yeroo *"subhaanallaah"* isa jechisiisu tokko odoo imaamni salaamtaa hin baafatin dura argachuu qaba.

# SALAANNI HALKANII (TAHAJJUDNI YOOKAN QIYAAMUL-LEEYLI) MINDAA ARGAMSIISU

Rabbiin (SW) Nabiyyicha kabajamaa (SAW) akkana jechuun ajajeera:-

**«Halkan irrallee akka dabalata siif ta'u, isaan (qur'aanan) salaata tahajjudaa sagadi. Gooftaan kee dhugaan iddoo faarfamaa si dhaabufi.»** (Al-Israa'i:79)

﴿ومن الليل فتهجد به نافلة لك عسى أن يبعثك ربك مقاما محمودا ﴾.

Aayanni olitti ibsame kan qajeelan ilaalu nabi Muhammadiin (SAW) ta'ullee muslimni hundi karaa isaanii hordofuu waan qabuuf "salaatul-leeylin" yoo sagade gaariidha. (Garuu dirqama miti.) Keessattuu obboleewwan dardarraniifi shamarran da'iwaarratti bobba'an barbaachisummaa salaatul-leeylii hubachuu qabu.

Namoonni *"sallatul-leeylin"* sagadan rahmataafi *"tawfiiqa"* (tola) Rabbii argachuu kan qaban namoota filatamoo ta'uusaanii qur'aana keessatti ibsameera.

**«Isaan dhugaan Rabbiin sodaatan ashaakiltiifi burqituuwwan keessa ta'aniit waan Rabbi isaanif kenne fudhatu. Kunis waan isaan kana dura (duniyaarratti) toltuu dalagaa turaniifi, halkan irrallee xinnoo qofa rafaa waan turaniifi.»** (Az-Zaariyaat" 15-17)

﴿إن المتقين فى جنات وعيون آخذين ما ءاتاهم ربهم إنهم كانوا قبل ذلك محسنين كانوا قليلا من الليل ما يهجعون﴾

﴿وَعِبَادُ الرَّحْمَٰنِ الَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى
الْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ
الْجَاهِلُونَ قَالُوا سَلَامًا، وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ
لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَامًا .﴾

**«Gabroonni Al-Rahmaan isaan dachii irra suutan (gadi ufqabaa) deeman, (isaan) yoo wallaltonni (kashlabboonni) hamtuu jedhaniin nagaa (dubbii nagaa) jedhaniinifi, akkasumas isaan Gooftaa isaanitiif sujuuda godhaa dhaabbataa bulani. »** (Al-Furqaan: 63-64)

Namoonni halkan Rabbiif dhaabbataa bulan mu'uminoota haqaatifi warra qur'aana qeebalan ta'uun isaanii ragaa bahameefiira.

﴿إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا الَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِهَا
خَرُّوا سُجَّدًا وَسَبَّحُوا بِحَمْدِ رَبِّهِمْ
وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ، تَتَجَافَىٰ
جُنُوبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ
خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ،
فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَا أُخْفِيَ لَهُمْ مِنْ قُرَّةِ
أَعْيُنٍ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ﴾

**«Warri aayatoota (qur'aana) keenyatti amanan isaan yoo isaan gorfaman sujuudaf kufan, kan faaruu Gooftaa isaanitiin Isa qulqullees-saniifi isaan hin koorre. (Isaan) Gooftaasaanii sodaachaa, (araarasaa) kajeelaa, Isa kadhataa cinaacha isaanii iddoo hirriba isaanirraa fageessaniifi warra waan isaaniif kennine irraayis sadaqatani. Nafseen tamille mindaa waan hojjataa turtee waan ijji itti gammaddu irraa waan isiif dhoksame hin beektu.»**
(As-Sajdaa:15-17)

Namoonni salaata halkanii sagadan warra hin saganne irra sadarkaa caalu kan qaban ta'ulleen ibsameera.

﴿أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا
يَحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُوا رَحْمَةَ رَبِّهِ قُلْ
هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَالَّذِينَ لَا
يَعْلَمُونَ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُوا الْأَلْبَابِ.﴾

**«Sila namichi yeroowwan halkanii Rabbiisaa gabbaruuf sujuda bu'aa dhaabbataa bulu, kan akhiraa sodaatufi kan rahmata Gooftaasaa kajeelu (akka namicha Abdii hin qabne kan kafareeti? jedhiin). Sila isaan beekaniifi isaan hin beekne walqixaa? jedhiin, warriin hubachuu danda'an isaan sammuu (yaadu) qaban qofa. »**

(Az-Zumar:9)

Hadiisa keessatti ammoo kanneen kanatti aanan arganna. Abdullaah ibni Salaamaa (RA) akka odeessanitti Ergamaan Rabbii (SAW) yeroo Madiinaa seenan Haasa'a godhan keessaa tokko «Yaa ilmaan namaa! salaamata facaasaa (nagaa wal gaafadhaa), (hiyyeeyyii) nyaachisaa, firummaa sufaa, yeroo namni rafetti (halkan) ka'aa sagadaa-akka jannata nagayaan galtan» kan jedhu keessatti argama.

Salmaan Al-Faaris (RA) akka odeessanitti Nabiyyiin Rabbii (SAW) akkana jedhaniiru: «Halkan sagaduun isinirra haa jiraatu! Kun muuxannoo namoota qajeelloo isin duraati, gara Gooftaa keessanii kan isin kaleessu, balleessaa keessan kan haqu, hamtuu hajjachuu irra kan isin dhoorgufi dhukkuba qaamakeessan keessaa kan dhabamsiisu waan ta'eef.»

«Galgala yeroo raftan halkan kaatanii sagaduuf niyyadhaa rafaa. Hirriibni keessanis yoos ibaadaa isiniif ta'a. Yoo odoo hin kaane subhiin isinitti ga'ellee waan niyyatan hin dhabdani. Halkan yoo kaatan, erga wuduu'a gootanii booda raka'aa lama gaggabaabduu sagaduun salaata halkanii jalqabaa: Salaatul-leeyli galgala sa'aatii afur irraa jalqabee hanga subhitti sagadamuu danda'ullee halkan sa'aatii saddeet booda ka'anii sagaduun garuu

filatamaa dha. Baay'inni raka'aa sagadamuu raka'aa tokko irraa hanga kudha sadihii ta'uu akka danda'u beektonni baay'een ni dubbatu. Kanaaf baay'inni raka'aa akkaataa fedha, dandeettifi muuxannoo namicha sagaduutin murtaa'a. Raka'aa lama lama yookan afur afur sagadaa salaamata baafadhaa, yoo xumuruu feetan raka'aa tokko yookan sadi witrii sagadaa.»

«Namni halkan dadhabbii hirribaatin sagaduu hin danda'in yeroo gidduu subhiifi zuhrii jiru keessatti qadaa baasuu ni danda'a. Sawaabni (mindaan) isaa kan namoota halkan sagadaniitin baay'ee wal hin dabru» jechuun Bukhaarifi Muslim gabaasaniiru.

## QIYAAMU RAMADAAN (SALAATA-TARAAWIIHAA)

Qiyaamu Ramadaan (salaatut-taraawiih) dhiiraaf dubartilleef sunnaa dha. Yeroon isaas Ramadaana keessa salaata ishaa'ii boodafi odoo witriin hin sagadamin dura yoo ta'u, rakaa'aa lama lamaan sagadaa raka'aa saddet, kudha tokkoo yookan hanga diigdamaa dheerachuu ni danda'a. Yeroon isaas hanga dhuma halkaniitti ni tura.

Abuu Hureeyraan (RA) akka odeessanitti Nabiyyiin (SAW) akkana jedhaniiru:- «Namni amantii guutun (Rabbirraa) mindaa argadha jedhee Ramadaana dhaabbate (taraawiiha sagade), Rabbi balleessaa inni sana dura hojjate isaaf dhiisa.»

(Bukhaariin, Muslimiifi kan biraas gabaasan)

Aa'ishaan (RA) akka oddeessanitti Nabiyyiin (SAW) yeroo tokko (salaata taraawiihaa) masjiida keessatti sagadanii turan. Namoonni heddus isaan hordafaniiru. Guyyaa lamuus ni sagadan. Namoonni baay'inaan kan gaafa duraa caalanis ni argaman. Guyyaa sadaffaa namoonni heddu walitti qabaman. Nabiyyichi

(SAW) garuu manasaanitti hafan. Borumtaa sahaabota isaanitiin akkana jedhan:- «Waan isin (halkan kalleessaa) hojjattan argeera. Ani garuu kan hin dhufin waaan (salaanni taraawiihaa) tun akka isinirratti dirqama hin godhamne sodaadhef ture» jedhaniin.

(Tirmiizii malee gabaastonni hadiisaa kan biroo gabaasaniiru)

Aa'ishaan (RA) akka beeksisanitti Nabiyyiin (SAW) Ramadaana keessas ta'ee yeroo biraa raka'aa kudha tokkoo ol (salaata halkanii) sagdanii hin beekan.

(Gabaastonni hadiisaa hundi irratti waliigalaniiru)

Jaabir ammoo (RA) Nabbiyyii (SAW) wajjiin raka'aa saddeet taraawiihafi raka'aa tokko witrii akka sagadan ibsaniiru.

(Ibni Khuzeeymafi ibni Hibbaan gabaasaniiru)

Waggoota Umar Ibnul-Khaxxaab, Usmaanifi Aliin (RA) hayyuduroota islaamaa turan namoonni taraawiiha raka'aa diigdama sagaduunsaanii mirkanaa'eera.

***Yaadachiisa***

Zabana kana baay'inaan salaanni taraawiihaa kan sagadamu raka'aa diigdama ta'ullee namoonni raka'aa saddeet yookan kudha tokko sagadanis hadiisan ala akka hin ta'iniifi inumaa warra sunnaa nabiyyii eegan ta'uun beekamuu qaba. Gara biraatin namoonni raka'aa diigdama sagaduun sunnaa miti jedhan dogoggoraniiru. Waan khaliifawwan hojjatan dalaguunis qaama sunnaa ta'uun dagatamuu hin qabu.

## SALAATA DUHAA

Salaanni duhaa kan sagadamu aduun baatee yoo sirritti mul'atterraa jalqabee hanga walakkaa guyyaatti yoo ta'u jaalatamaa (mustahabbii) waan ta'eef namni Rabbirraa mindaa (ajrii) kajeele yoo sagade gaariidha. Namoota salaata kana dhiisan irratti garuu mormiin homaatuu hin jiru.

Abuu Sa'iid (RA) akka odeessanitti:- «Nabiyyun Rabbii (SAW) "Adduhaa sagadaa turan, homaa dhiisanii hin beekan yaada jedhu irra hanga geennutti", "ni dhiisus turan hanga kana booda hin sagadan yaada jedhu irra geennutti"» jedhaniiru.

(Tirmiiziin gabaasan)

Adduhaan raka'aa lamaa hanga saddeetii kan sagadamu yoo ta'u mindaan isaas hadiisa kanatti aanun ibsameera.

Bureeydaan (RA) akka odeesanitti Ergamaan Rabbii (SAW). «Ilmi namaa iddoo qaamni isaa waalitti sufamuun dhibba sadihiifi jahatama qaba. Tokko tokkoosaaf 'sadaqaa' barbaachisa» jedhan. «Yaa Ergamaa Rabbii (SAW)! kana maaltu danda'a» jedhamnaan «masjiida keessatti waan tufame yoo arge awaalun (haxaayun) yookan karaa irraa waan nama gufachiisu kaasun fixachuu danda'a. Yoo kanas dadhabe salaata adduhaa raka'aa lama sagaduun isaaf gaha.» jechuun deebisaniiru.

(Ahmadiifi Abuu Daawud gabaasan)

## SALAATA KUSUUFAA

*"Salaatul-Kusuuf"* kan jedhamu aduufi jiini (baatin) yoo tokko kan biraa haguugu salaata sagadamu yoo ta'u, beektonni sunnaa jabaa (sunnatul-mu'akkadaa) ta'uusaa dubbatu. Jama'aan yoo sagadame kan filatamu ta'ullee kophaa sagadulleen ni danda'ama. Wayta aduufi baatin wal dhoksan qajeellomaan "assalaatu jaami'aa" (salaataf walitti qabamaa) jechuun waamichi ni godhama.

Baay'inni raka'aa lama yoo ta'u, tokko tokkoo raka'aa keessatti rukuu'a (gadi jecha) lama qabaata. Aa'ishaan (RA) akka odeessanitti:- «Zabana Nabiyyii aduun haguugamtree turte, Ergamaan Rabbiis (SAW) gara masjiidaa deemanii salaaticha *"Allaahu Akbar"* jechuun jalqaban. Namoonnis isaan duuban tarree galan. Isaanis qur'aana dheeressanii erga qara'anii booda

*"Allaahu Akbar"* jechuun gadi jedhan. Rukuunis dhaabbatarra xinnoo gabaabaa haa ta'u malee yeroo dheeraa tursiise. Ergasii *"Sami'allaahu liman hamidahu Rabbanaa lakal-hamdu*[17]*"* jechaa ol jedhanii dhaabbatanii qur'aana xinnoo raka'aa duraa irra gabaabsanii qara'an. Ergasii rukuu'a isa duraa irra xinnoo gabaabaa ta'e godhan. Ergasii *"Sami'allaahu liman hamidahu Rabbanaa lakal-hamdu"* jechaa ol jedhan. Sana booda sujuuda godhan (al-lama). Raka'aa lammaffaas akkuma isa duraatin raawwatan. Kunis raka'aa afuriifi sujuuda afur sagadan jechuudha. Odoo isaan bakkee itti sagadanii hin socho'in aduun baate. Erga sirritti Rabbiin galateeffatanii booda akkana jedhan:- «Aduufi baatin aayatoota Rabbii keessaa isaan tokko. Namni kamillee waan du'eef yookan waan dhalateef hin haguugaman. Haguugamanii yoo argitan garuu dafaa gara salaataa deemaa[18].»

(Bukhaarifi Muslim gabaasan)

## SALAATA ISTIKHAARAA

Waan halaala (hayyamamaa) ta'e tokko hojjachuuf barbaadanii yoo filannoowwan lama isin dhaqqabanii murteessuf rakkattan *"salaatul-istikhaaraa"* (salaata filannoo) sagaduun sunnaa dha. Dhimmichi ulfaataa yookan salphaa ta'uu danda'a.

"Salaatul-istikhaaraan" yeroo kamillee sagadamuu ni danda'a. Akkaatan itti sagadamus akkuma salaata kaawwaniiti. Baayinni raka'aasaas lama qofaadha. Sagadni akkuma xumurameen du'aa'ii kanatti aanu gochuun sunnaadha.

---

[17] Rabbiin faaruu nama Isa faarsee dhagaye, Gooftaa keenya faarun keetuma.

[18] Yerootti waan ilmi nabiyyii (SAW) -Ibraahim- du'eef aduun gaddaaf jecha haguugamte ilaalcha jedhutu ture. Nabbiyyiin garuu ilaalchi kun sirrii akka hin ta'in ibsaniiru.

Jaabir (RA):- «Nabiyyiin (SAW) *"istikhaaraa"* (salaata filannoo) dhimma kamirrattillee (akka sagadnu) nubarsiisaa turaniiru. Tokkoon keessan dhimmi ta'e yoo isa yaachise raka'aa lama sagadee (du'aa'ii kanatti aanu) haa qara'u nuun jedhaniiru.» jedhu.

((اللهم إنى أستخيرك بعلمك وأستقدرك بقدرتك وأسألك من فضلك العظيم، فإنك

تقدرُ ولا أقدر، وتعلم ولا أعلم وأنت علام الغيوب. اللهم إن كنت تعلم أن هــذا

الأمر.... خير لى فى دينى ومعاشى وعاقبة أمرى أو عاجله وآجله فاقدره لى ويسره

لى ثم بارك لى فيه، وإن كنت تعلم أن هذا الأمر شر لى فى دينى ومعــاشى وعاقبــة

أمرى أو عاجله وآجله فاصرفه عنى إصرفنى عنه واقدر لى الخير حيث كان ثم ارضنى

به)) رواه مسلم

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! beekumsa keetin (gaarii) naaf filadhu, dandeettii keetin akka na dandeessiftu si kadha, badhaasa kee guddaa irraa si kadha. Ati danda'aadha - ani garuu hin danda'u. Ati bekadha ani garuu hin beeku. Ati beekaa waan fagoo jiru hundaati. Yaa Rabbi! dhimmi kun[19] amantii kiyyaaf, jiruu kiyyafi booddee kiyya kan duniyaafi aakhiraatif kan nafayyadu yoo ta'e naaf murteessi, naaf laaffisi, ergasii isa keessatti barakaa naaf godhi. Yoo dhimmi kun amantii kiyyaaf, jiruu kiyyaafi booddee kiyya kan duniyaafi aakhiraatif sharrii ta'e isa narraa deebisi, anas isarraa fageessi. Eessas ta'u kan isa caalu naaf murteessi, ergasii (jijjiirraa kanaa) na jaalachiisi." (Muslim gabaasan)

## SALAATA HAAJAA

*"Salaatul-haajaan"* namni tokko wayta dhimma tokko yaadee, dhimmi yaade akka guutamuuf rahmata Rabbii kajeelun salaata sagadamu.

---

[19] Bakka "dhimmi kun" jedhu abbaan dhimmaa hajaasaa ibsuu qaba.

Akka Ahmad gabaasanitti Abuu Dardaa'i (RA) Nabiyyiin (SAW) akkana jechuusaanii ibsaniiru: «nama wuduu'a sirritti godhatee, ergasii raka'aa lama guutuu sagade Rabbiin waan kadhate isaaf kenna-hardha (adunyaa irratti) yookan boru (aakhiratti).»

## SALAATA ISTISQAA

Roobni yoo dhabamuufi gogiinsi yoo mul'atu akka Rabbiin (SW) rooba roobsu kadhachuuf salaata sagadamu.

Waytiiwwan salaata sagaduun *"karahaa"* (jibbamaa) ta'u malee yeroo kamillee kan sagadamuu danda'u yoo ta'u baay'inni raka'aasaa lama. Raka'aa jalqabaatti imaamtichi *"faatihaa"* fi *"sabbihisma rabbikal A'ilaa"* sagalee ol fuudhee qara'a. Raka'aa lammaffatti ammoo *"faatihaa"* booda *"suuratul-Ghaashiyaa"* qara'uutu irraa eegamma.

Erga salaanni xumuramee booda imaamni *"khuxbaa"* gochuu qaba. Ergasii gara qiblaa gara galuuni fi uffata isaanii (kan mirgaa bitaatti, kan bitaa mirgatti) garagaggalchanii uuffachuun du'aa'ii godhuu qabu (imaamafi hordoftoonnis). Du'aa'iwwan yeroo kana godhaman keessaa tokko qofa ibsina.

Amri ibni Shu'eeybi sahaaban jedhaman (RA) akka odeessanitti: Nabiyyiin (SAW) yeroo roobaf du'aa'ii godhan akkana jedhanii turan.

((اللهم اسق عبادك وبهائمك، وانشر رحمتك، واحى بلدك الميت)) رواه أبو داود.

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! gabroota keetifi horii (nabse-qabeeyyii) kee obaasi (roobsisiif). Rahmata kee facaasi, dachii kee du'aa kanas jiraachisi." (Abuu Daawud gabaasan)

Salaanni sagadamee du'aa'in erga godhamee booda yoo namoonni sagadan iimaana sirrii ta'e qabaatan Rabbiin (SW) kadhaasaanii ni dhagahaaf (ni qeebala). Yeroo roobni dhufes «Yaa Rabbi! rooba faayida-qabeessa godhi» jedhanii du'aa'ii gochuu qabu. Karaa birootin yoo roobni cimaan dhufee rakkina geesse du'aa'ii kanatti aanu qara'uu qabu.

| | |
|---|---|
| **Allaahumaa ij'alhaa suqyaa rahmatin, walaa taj'alhaa suqya azaabin, walaa mahqin walaa balaa'in, walaa hadamin walaa gharaqin. Allahumma alaz-ziraabi wal akaami wamanaatish-shajari, wabuxuunil awdiyati. Allaahumma hawaaleeynaa, walaa aleeyna.** | اللّهُمَّ اجْعَلْهَا سُقْيَا رِحْمَةٍ وَلاَ تَجْعَلْـــهَا سُقْيَا عَذَابٍ وَلاَ مَحْقٍ وَلاَ بَـــــلاَءٍ وَلاَ هَدَمٍ وَلاَ غَرَقٍ، اللّهُمَّ عَلَى الظِّـــــرَابِ والأَكَامِ ومَنَـــــاتِ الشَّجَــرِ وبُطُــونِ الأَوْدِيَةِ، اللّهُمَّ حَوَالَيْنَا وَلاَ عَلَيْنَا. |

**Hiikkaa**

"Yaa Rabbi! rooba raahmataa taasisi, rooba balaa (azaabaa) hin-taasisin. Yaa Rabbi! gaarrinirratti, hidda mukaa jalatti, lolaawwan keessatti taasisi. Yaa Rabbi! daagawwan keenyatti roobsisi, garuu nurratti hin roobsisin."

## SUJUUDA TILAAWAA (SUJUUDA QIRAATII)

Qur'aana keessa aayatoota sujuuda nama buusan namni qara'e yookan yoo kan qara'amu dhagaye (altokko qofa) sujuuda gochuun jaalatamaa (mustahabbi) dha. Yoo bu'an *"Allaahu Akbar"* jechuu malee *"Attaahiyyaatnis"* ta'ee salaama baafachuun hinjiru. Kun *"Sajdatut-tilaawaa"* (sujuuda qiraatii) jedhamti.

Raafi'i waan Ibni Umar (RA) irra dhagayan akka odeessanitti:- «Nabiyyiin (SAW) qur'qaana nuuf qara'aa turaniiru. Yoo aayata sujuuda buusisu qara'an *"Allaahu Akbar"* jechuun sujuuda godhu. Nutis isaan wajjiin sujuuda goona.»

(Abuu Daawud, Beeyhaaqifi Haakim gabaasan)

Fayidaa *"sajdatat-tilaawaa"* ilaalchisanii Abuu Hureeyran (RA) waan Nabiyyirraa dhagahan odeessaniiru. «Ilmi namaa aayaa sujuuda nama buuftu qara'ee (dhagayee) yoo sujuuda godhu sheeyxanni booyaa namicharraa fagaata. 'Badii tiyya (namichi) sujuudatti ajajmee, sujuuda godhe, jannanni isaaf mirkanoofte, ani akka sujuuda godhu ajajamee, didee, ibiddi naaf mirkanoofte' jedha.» (Ahmadiifi Muslim gabaasan)

Daaral Quxniyyiifi Munzariin hadiisa gabaasan keessatti akka ibsanitti, aayatoonni qur'aanaa kan kanatti aanan sujuuda nama buusisu[20]

-Al-A'iraaf: 206
-Ar-Ra'id: 15
-An-Nahli: 49
-Al-Israa'i: 107
-Maryam:58
-Al-Hajj:18
-Al-Hajj:77
-Al-Furqaan:60
-An-Namli:25
- Sajdaa: 15
-Suwaad: 24
-Fussilat: 37
-An-Najmi: 62
-Al-Inshiqaaq:21
-Al-Alaq:19



[20] Eennullee salaata keessas ta'ee salaatan ala aayatoota kanneen keessaa tooko yoo qara'e sujuuda gochuu qaba.

# KITAABOLEE MADDAA
## *(WABII)*

- **Fiqhus-Sunnaa**..................................................... -فقه السنة
- **Sifaatu Salaatun-Nabiyyi** ............................. -صفة الصلاة النبي
- **Riyaadus-Saalihiin**................................................ -رياض الصالحين
- **Attarghiibu Wattarhiib**................................... -الترغيب والترهيب
- **Al-Muqaddimatul-Hadramiiaa**........................ -المقدمة الحضرمية
- **Kitaabul-Fiqhi Alaa Mazaahibil-Arba'aa**........................................ -كتاب الفقه على مذهب الأربعة
- **Binyatal Mujtahid**.................................................. -بنية المجتهد

## Gaafiilee barnoota islaamaa tan dorgommii Ramadaanaa marsaa 17ffaa bara hijraa 1436

*Deebii sirrii filadhuu lakkoofsa isaa barreessi.*

**1-Kitaaba kana keessatti akkataa wuduuaa jalatti qabxii meeqaatu dubbatame?**

*1*
*2*
*3*
*4*
*5*
*6*
*4*
*8*

**2-Rakkoon sababaa isiitiin taymuuma (xahaaraa biyyee) godhachuun dandayamu kanneen keessaa kami?**

*1-Bishaan dhabuu.*
*2-Bishaan hanga qaban dhugaatiif itti haajamuu.*
*3-Dhukkubsachuudhaan bishaanitti fayyadamuu dadhabuu.*
*4-Hundinuu deebii nitahu.*

**3-Sahaabdichi manaamaan jechoota azaanaa barsiifame maqaan isaa eenyu?**

*1-Umar ibnu khaxxaab.*
*2-Abdallah ibnu zeydi.*
*3-Aliyyi ibnu abiixaalib.*
*4-Bilaal ibnu rabaah.*



المسابقة الثقافية
الرمضانية السابعة عشر
للجاليات ١٤٣٦هـ



**4-Iddoo duwwaa guuti. Yeroo salaataaf kaanu sutra (dahoo) kaayanna, qiblatti fuula deebina, ……………,Allaahu akbar jenneeti salaatatti sienna.**

*1-Auuzu billaahi jenna.*
*2-Bismillaahi jennaa.*
*3-Qalbitti niyyaa goona.*
*4-Faatihaa qaraana.*

**5-"Allaahumma baaid beynii wabeyna khaxaayaaya kamaa baa'atta beynal mashriqi walmagribi…" du'aa'iin tun eessatti qara'amti ?**

*1-Rukuua keessatti*
*2-Faatihaa booda.*
*3-Sujuuda keessatti.*
*4-Faatihaa dura Allahu akbarii hidhannaa booda.*

**6-Sujuudni human qaamaa meeqarratti godhama?**

| | |
|---|---|
| *1* | *5* |
| *2* | *7* |
| *3* | *8* |
| *4* | *2* |

**7-Akka Uqbaa ibnu aamir r.a. Nabirraa s.a.w. odeessetti -yeroon salaata salaatuufii du'aa (janaazaa) awwaaluunis- keessatti dhoowwame kami?**

*1-Yeroo aduun baatu hanga olfuudhamtutti.*
*2-Yeroo walqixa samii geessu hanga jallattutti.*

*3-Yeroo seensatti jirtu.*

*4-Hundinuu deebisaa nitahu.*


المسابقة الثقافية
الرمضانية السابعة عشر
للجاليات ١٤٣٦هـ


**8-Hadiisatti Nabiin s.a.w. akkana jedhan "Namni tokko osoo ummul kitaab (faatihaa) hinqara'in yoo salaate salaanni isaa irruudha, salaanni isaa irruudha, salaanni isaa irruudha".**

**Sahaabdichi hadiisa kana odeesse eenyu jedhama?**

*1-Ibnu Umar r.a.*

*2-Anas Ibnu maalik r.a.*

*3-Abuu Hureyraa r.a.*

*4-Aayyoo Aa'ishaa r.a.*

**9-Hadiisatti Nabiin s.a.w. akkana jedhan "muslimni kamiiyyu witrii sagaaduu qaba. Witrii raka'aa 5 sagaduu namni fedhe sagaduu dandaya, raka'aa 3 yoo fedhe sagaduu dandaya, raka'aa 1 yoo fedhe sagaduu dandaya." Hadiisa kana sahaabdichi odeesse eenyu?**

*1-Abuu hureyraa r.a.*

*2-Abdallah ibnu umar r.a.*

*3-Abdallaah ibnu abbaas r.a.*

*4-Abuu ayyuub r.a.*

**10-Salaata janaazaa irratti sagadamu keessatti bakkiti nama du'e saniif du'aa'iin itti kadhatamuuf eessatti?**

*1-Takbiiraa 2ffaa booda.*

*2-Takbiiraa 1ffaa booda.*

*3-Takbiiraa 3ffaa booda.*

*4-Hundinuu deebii nitahu.*

**11-Salaata iidaa salaatoowwan biraatiin maaltu adda godha?**

*1-Raka'aa 2 tahuu.*

*2-Waggatti kan dhufu tahuu isaa.*

*3-Faatihaa dura takbiiraaleen hedduun jiraachuu.*

*4- 2fi3 deebisaadha.*








**12-Salaanni raka'aa lamaa kan rukuua 4 fii sujuuda 4 qabu salaata kami?**

*1-Salaata istisqaa'aa.*
*2-Salaata kusuufaa.*
*3-Salaata iidaa.*
*4-Deebiisaan hinjiru.*

**13-Ibnu umar r.a. Nabiin s.a.w. akkana jedhan jedhe. "salaanni jamaa'ah (gamtaa) kan kophaa salaatanirra sadarkaa______n caala".**

*1 37*
*2 27*
*3 99*
*4 100*

**14-Salaanni istisqaa'aa (kadhaa roobaa) raka'aa meeqa?**

*1 4*
*2 2*
*3 3*
*4 11*

**15-Sujuudni yeroo salaata keessaa waa irraanfatan (dogoggoran) godhan maqaan isaa maal jedhama?**

*1-Sujuuda shukrii.*
*2-Sujuuda sahwii.*
*3-Sujuuda tilaawaa.*
*4-Hundinuu deebisaadha.*

***Rabbiin carraa gaarii akka isiniif godhu isiniif hawwina!***



## Ulaagaa gaafiilee barnoota islaamaa Tan dorgommii Ramadaanaa Marsaa 17ffaa

**(Afaan oromoo). bara hijraa 1436**

1-Gaafiileen kitaaba barnoota salaataa jedhurraa kan qophaawe yommuu tahu gaafiilee hunda deebisuun barbaachisaadha.

2-Deebisaa biiroo daiwaa rabwaa qaamaan fiduu, takkii lakkoofsa sanduuqa poostaa29465 riyaad11457 takkii iddoo toora imeelii maktabaa jaliyat@islamhouse.com, itti hanga guyyaa 29\11\1436 HJ deebisaa galchuu barbaachisa.

3-Maqaan sirrii akkaa iqaamaa, paspoora yookaa kaardii eenyummaa irra jirutti barreeffamuu qaba. Maqaa kanaan waliif hingalle namni qabatee dhufe hinfudhatamu.

4-Maqaa nama dorgomuu, afaan, emeela, lakkoofsa bilbilaafii mobaayilaa barreessuun barbaachisaadha.

5-Maqaan injifattoota dorgommii ji'a muharram bara 1437 hj/ tti beysisaan biro daiwaa kan rabwaatti nibaha. Weebsaayita maktabaa www.islamhouse.com irrattis ni ibsama. Toora sooshal midiyaa maktabaa kan asiigadii kanarrattis ni ibsama.

6-Injifattoonni dorgommii bilbilaan ergaan baga gammaddan jedhu isaaniif dabarfama.

7- Guyyaan afeerriitis itti aanee ni ibsama. Kanas beysisa web sayita www.islamhouse.com fi toora maktabaa kan facebook, tewetter, inistigram, irratti horodofuun ni dandayama.

8-Deebisaan waraqaa qulqulluu irratti akka qajeellotti mul'atutti tahuu qaba. Gubbarratti afaan ni barreyfama.

9-Kurajaan (deebisaa walirraa garagalfachuun) akkaan dhowwamaadha. debisaaleen haalaan walfakkaataniifii kanneen shakkisiisan fudhatama hinqaban.



المسابقة الثقافية
الرمضانية السابعة عشر
للجاليات ١٤٣٦هـ



10-Guyyaan badhaasa itti fudhatan hanga dhuma ji'a safaraa bara hijraa 1437 tti taha.kana booda badhaasa gaafachuun hin dandayamu.

11-Umriin dorgomtootaa waggaa 10 gad kan hintaane tahuu qaba.

## Badhaasa injifattoota Dorgommii.

**1ffaa..........................................1500 Riyaala.**

**2ffaa...............................................1250 R**

**3ffaa...............................................1000 R**

**4ffaa ....Sadarkaan itti aanu akkuma heddumina dorgomtoota afaanichaatiin kan laalame murtayu taha.**

Ibsa dabalataatiif nudubbisaa
Mobile **00966 505697461**
Shekh Jamaal Shekh Muhammad Ahmad.
Itti gaafatamaa kutaa Daiwaa fii hiikkaa afaanoowwan Itophiyaa
Maktaba Daiwaa Rabwaatti.



المسابقة الثقافية
الرمضانية السابعة عشر
للجاليات ١٤٣٦هـ

# BARNOOTA SALAATAA

## AKKAATAA SALAATA NABIYYII

"Akka Yoo Ani Sagadu Argitanitti Sagadaa" *(Al-Hadiis)*

تعليم الصلاة

وأركان الإسلام والإيمان

باللغة الأورومية (الإثيوبية)

**Qindessaan:-**
Dhaaba Najaashii kan Maxxansaa Islaamaa.

*Rabi'ul Awwal 1426 Hijirii*
*Finfinnee*

